# Wito wa kufanya Hijrah

## kutoka katika

# Miji ya Makafiri

## kwenda katika

# MIJI YA WAISLAM

*Na shaykh ‘Abd al-‘Azīz bin Sālih al-Jarbū’*

# YALIYOMO

# Utangulizi[1]

بِسْمِ اللّهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

Hakika himdi zote zinamstahiki Allaah.Tunamuomba YEYE, Tunamuomba Msaada na Tunamuomba Msamaha. Tunajilinda kwake kutokana na Shari ya nafsi zetu na Kutokana na Uovu wa matendo yetu. Yule mwenye Kuongozwa na Allaah basi hakuna wa kumpoteza, na Yule mwenye kupotezwa na Allaah basi hakuna wa Kumuongoza.

Nashuhudia ya kwamba hakuna Mungu mwenye haqi ya kuabudiwa isipokuwa Allaah peke yake, hana mshirika; Na nashuhudia ya kwamba Muhammad ni Mja na ni Mtume wake. Rahmah na Amani zimfikie mpaka siku ya Qiyaamah.

Ama baada ya hayo;

Waumini sasa hivi wamekuwa wakiwasikia walinganiaji waovu katika jamii zetu – Wale ambao wanataka kupotosha Dini yao na Ummah – kwa (kutaka) Waislam kujumuika/kuwa pamoja na kuishi na makafiri, na kwamba yatakikana tuogopane wenyewe kwa wenyewe, na siyo Wamagharibi, na wala siyo Makafiri, Serikali zilizo Ritadd [Serikali za Makafiri] – na kwamba hakuna tatizo lolote sisi kuishi na Mayahudi na Manaswara [Wakristo], au na tawala zinazowatumikia wao, na kwamba tatizo la Wamagharibi na Serikali zilizo Ritadd ni katika kuishi na sisi.

Waongo hawa wamechanganya kati ya Rahmah na Uhuru mdogo, mahususi – uliotolewa na Uislam kwa watu wa kitabu, dhidi ya kuwafanya wao kuwa ni Marafiki;



[1 ].Tanbihi ya Mfasiri: Sharh na Maelezo yote ni ya Mwandishi, isipokuwa kama itaashiriwa vingine, na yanapatikana katika nakala halisi ya kitabu, isipokuwa rejea za Āyah na Ahādīth, ambazo zote zimewekwa na Mfasiri. Sharh/maelezo yoyote yaloongezwa na mfasiri yatafuatiwa na (Mf).Pia mara nyingi nimetumia mabano haya ( ) au [ ] kuongeza maneno yangu (Mfasiri wa Kiingereza – Kiswahili) ili kufikia au kukaribia zaidi maana iliyokusudiwa.

na (wamechanganya kati ya) uchelewaji wa kutekeleza hukmu ya Riddah (Kuritadd) kwa Murtaddīn kutokana na kutokuwa na uwezo wa kufanya hivo, dhidi ya Kupenda kuishi nao, kwani hawafahamu Asili halisi ya Dini hii. Hawana Imani ya kweli katika 'Aqiydah hii, na hawatambui asili ya vita kati yetu na Maadui wa Allaah, ambao wako wa imani mbalimbali, hata baadhi yao ni katika wale wanaojinasibisha na Uislam. Mamluki hawa wamewapotosha Waislam, wakidai kuwa Uadui kati ya Waislam na Mayahudi, Wakristo, Tawala/Serikali za Kikafiri ni ule tu unaoegemea katika Maumbile (Uyakinifu) na mas-ala ya Kijamii, na kwamba ni juu yetu kuzihishimu dini zao mbovu na kuvumilia Uhuru wa maoni (Mawazo) wa Murtaddīn (Waasi), na kwamba kati yetu sisi na wao (Makafiri na Murtaddīn) kuna nukta mahususi za makubaliano, na kwamba Uislam unatazama nukta hizi maalum, na kwamba hatutakiwi kujishughulisha na nukta/mambo ya tofauti, na kwamba Waislam wanawajibika kushirikiana na Wakristo na Murtaddīn (Waasi) dhidi ya Upagani (Ukanaji Mungu – Ukafiri) na Ukandamizaji, kwa sababu wao ni watu wa Kitabu, na Murtaddīn asili yao ni Waislam. Kuthibitisha haya yote, huenda na kuibuka na hoja zinazounga mkono upande wao, wakisema kuwa Allaah Amesema:

"Na kama hao Maadui wakielekea kwenye amani, basi nawe pia elekea; Na Tawakkal kwa Allaah. Hakika YEYE ni Mwenye Kusikia yote, Mjuzi wa yote."[2]

"Basi (wewe) yatangaze wazi yale uliyoamrishwa (Wala usijali Upinzani wao) na Jitenge (mbali) na Washirikina (na vitendo vyao)."[3]

"Leo mmehalalishiwa kila vilivyovizuri. Na chakula cha wale waliopewa kitabu ni halali kwenu na chakula chenu ni halali kwao…"[4]



[2 ]. al-Anfāl: 61
[3]. al-Hijr: 94
[4]. Al-Māidah: 05

Na wanasahau au wanajisahaulisha wenyewe kwamba Allaah Ta'ala, kinyume chake anasema:

"Na piganeni nao mpaka kusiwepo Fitnah, na Dini iwe ni ya Allaah tu. Na kama wakiacha basi kusiwepo na Uadui isipokuwa kwa Madhalimu."[5]

"Na wauweni (hao wanaokupigeni bure) popote muwakutapo na muwatoe popote walipokutoeni."[6]

"Na piganeni nao mpaka kusiwepo Fitnah (Shirki na Mateso) na Dini yote iwe kwa ajili ya Allaah. Lakini wakikoma, basi Allaah kwa wanayoyatenda ni Mwenye Kuona"[7]

"Basi mnapokutana (Vitani) na wale waliokufuru, wapigeni katika Shingo zao mpaka Muwauwe na (Kuwashinda kwa) Kuwajeruhi, basi hapo wafungeni barabara pingu (Wachukuweni kwenu kama Mateka..."[8]

"Ewe Nabiy! Pambana Jihadi na Makafiri na Wanaafiq na kuwa Mgumu (Shupavu) kwao, na makazi yao ni Jahannam, na ubaya ulioje mahali pa kuishia (Nayo ni marejeo mabaya kabisa)."[9]

"Enyi mlio Amini! Piganeni [Jihadi] na wale Makafiri waliokaribu nanyi na waukute kwenu ukali na jueni kwamba Allaah yu pamoja na wenye Taqwa."[10]



[5].al-Baqarah: 193
[6].al-Baqarah: 191
[7].al-Anfāl: 39
[8].Muhammad: 04
[9].at-Tahrīm: 09
[10].at-Tawbah: 123

Na Āyah na Hadiyth zingine zaidi ya hizi ambazo zinathibitisha ulazima wa kuwapinga watu hawa, na Kupigana nao mpaka wasilimu, na ikiwa mtu hawezi kuwapiga , angalau yeye aweze kujitenga nao na kuhama kutoka katika miji yao – Miji ya Kufru.

Hakika mwenye akili ndogo ni Mjinga na hazingatii ukweli huu, kama wale ambao wanadanganya mambo ya Dini yao katika zama zetu hizi, ambapo wanasema kuwa tunaweza kuungana na watu hawa, kushirikiana nao dhidi ya Ukafiri [upagani] na Maumbile [Materialism], na wanawaona wao wote kama "Watu wa Dini, wenye lengo moja" Wakisahau mafundisho ya Dini yetu na wanasahau mafundisho ya historia. Hawa ndiyo wale wale waliowasaidia Mushirikūn dhidi ya Waislam huko Makkah na Madīnah, na kwa kuwa nuru ya Da'wah ilichomoza katika zama zile, na zama hizi na kila zama, wamekuwa ni watu wanaochochea vita vya msalaba dhidi ya Waislam nchini Palestina. Hawa ndio watu ambao waliowafungulia miji yetu Mayahudi – Wakishirikiana na makafiri wenye tamaa (wapenda anasa) na pia hawa ndio wanaowatoa katika miji yao Waislam huko Ethiopia, Somalia, Algeria, Eritria, Yugoslavia, China, Turkistan, India, Kashmir, Ufilipino, na katika kila mahala. Hawa ndio kwa sasa, wamekuja na nguvu zao zote za kijeshi nchini Chechnya, na sasa wanafanya njama dhidi ya kikundi cha Harakati cha Tālibān[11], na hawana wasaidizi isipokuwa wa serikali hizi za kitumwa. Baada ya haya yote, tuna wale wanaosema kwamba inawezekana kwetu sisi kuishi nao na kuzikubali (Kuziridhia) dini zao mbovu.Wanaoleta madai haya hawaisomi Qur-ān. Ikiwa wanaisoma, hakika hawaielewi; Na kama wanaielewa, wanachanganya baadhi ya



[11].Kitabu hiki kiliandikwa kabla ya Uvamizi wa Amerika nchini Afghanistān ambao ulisababisha Tālibān kupoteza umiliki wa eneo hilo kwa muda.(Mf)

Āyah na zingine, kwa sababu Uislam haujaingia ndani yao wala katika hisia zao. Kwao wao, hii siyo Imani ambayo Allaah hataikubali (yoyote nyingine) isipokuwa hii, wala si Dini ambayo inatakiwa kushinda zingine.

Vita hii na makafiri ni vita ya Imani. Siyo vita ambayo imetokana na mgogoro wa vipande vya ardhi, au tofauti ya lugha, au Kuimarisha Jeshi, au Uchumi, au Teknolojia ya kisasa, tofauti ya maendeleo ya kiutamaduni, au lolote katika mambo kama haya ambayo kawaida huibuka na kupotea. Kwa hakika hata si kwa sababu ya Uadui dhidi yetu! [12] Lakini ni Vita vya imani na Dini. Kama ambavyo wanatupiga vita kutokana na msimamo huu, haiwezekani kwamba ipo siku tutakuwa pamoja nao, midhali tu kuna joto kali kiangazi,jua lachomoza katika ardhi, na wanyama wanakimbia ovyo. Badala yake, lililolazima kwetu sisi ni kuwapiga wao kwa kutumia vyote tulivyojaaliwa katika nguvu (uwezo), na kama hatuwezi kufanya hivi, ni lazima tuwatenge/ tuwahame na tuhame katika miji yao, na tufanye kazi ya kuwaamsha Waislam kutoka Usingizini. Haya ni katika mambo ya msingi ambayo Waislam wanaweza kuyafanya kuinusuru Dini yao; na mistari hii michache si kitu kingine isipokuwa ni mjadala halisi wa jambo hili, na ni hatua ya Kueneza/Kusambaza ufahamu (Utambuzi) kwani Hijrah kutoka katika miji ya Kufr kwenda katika miji ya Kiislam ni katika hatua za mwanzo zinazoweza kuchukuliwa katika njia hii – Njia ya kujitenga kati ya Waumini na Madhālim wa ulimwengu huu, njia ya kulingania katika njia ya Allaah, njia ya Manabii, Wakweli, Ma- Shuhadā, na Wema, na ni Marafiki wazuri walioje hawa!



[12]. Shaykh Muhammad bin Ibrāhīm Āl as-Shaykh aliandika makala fupi akielezea sababu za kupigana na Kuanzisha Jihād dhidi ya Makafiri, yenye Jina: *'Kuwapiga wao kwa sababu ya Ukafiri wao'* na hii inapatikana katika Mjaladi wa sita wa *'Rasā'il'* yake.

Huenda ikawa kwamba mistari hii michache na maneno iliyoyabeba (mistari hii) itasaidia kama mwanga katika njia hii kubadilisha ukweli halisi ambao tunaupata sisi wenyewe, kwani tuko katika hali ambayo hakuna yeyote anayetutamani.

Hijrah inaambatana na Malengo mawili:

1. Kuepuka Fitnah, kutokana na khofu ya uovu wa Shirk; kwa sababu kadiri mtu anavyozidi kutangamana na mazingira ndivyo anavyozidi kuathiriwa nayo.Kwa hakika ,huenda Muislam akafuata hata nadharia ya mwonekeno wa makafiri(Tunamuomba Allaah Atukinge na Shari hii)

2. Kusaidia katika Harakati za Kupambana na Maadui wa Allaah, kwa kwenda kuungana na Waislam, Kuwasaidia, Kufanya kazi ya kuziunganisha Safu Zao, na kuwa huru Kulingania na Kuisambaza Dini, ambayo Allaah ametuamrisha tuisambaze kwa watu.

Kabla hata ya kulifafanua hili kwa kina, ni Muhimu Kwanza Kufafanua ni nini maana ya maneno *Dār al-Harb* na *Dār al-Islām* pamoja na aina mbalimbali za *Dār*(Miji/Nchi).

## NENO DĀR HUMAANISHA NINI?

Neno hili lina maana mbili; moja ya Jumla, nyingine maalum (mahususi).

Maana maalum ni ile ambayo ma-*Fuqahā* wamesema ni kipande cha Ardhi ambacho kina mipaka inayozunguka makazi ya watu, sehemu za malisho ya mifugo/wanyama, na kilimo – kisichokuwa na paa. Kwa hivyo ardhi hiyo ina mimea kwa ajili ya Riziki na manufaa ya wakazi wake, kama inavyopatikana katika *Radd al-Mihtār 'alā ad-Durr al-Mukhtār.*[13]

Maana ya kiujumla ya neno *Dār* ni eneo linalojumuisha nafasi (Sehemu) ya wazi na (nyumba) majengo. Neno hili pia laweza kutumika kumaanisha kipande (Sehemu) chochote cha ardhi. Mwandishi wa *Mu'jam al-Lughah* amesema: "*Dār* ni Sehemu ya kuishi inayojumuisha Majengo (Nyumba) pamoja na vyenye kuyazunguka Majengo hayo (Nyumba), kama Allaah alivyosema:

"Wakaingia kusaka (na kuwaua) kila pande za nyumba (*Diyār*) na ikawa ahadi ni ya kutekelezwa."[14]

"Je,hukuwaona wale waliotoka majumbani mwao... (*Diyārihim*)."[15]



[13].Kitabu hiki kiliandikwa na Muhammad bin Amīn bin 'Umar bin 'Abd al-'Azīz bin Ahmad bin 'Abd ar-Rahmān bin Najm ad-Dīn (Amefariki 1252H), Maarufu kwa jina la *Ibn 'Ābidīn*, na hiki ni kitabu maarfu cha Fiqh ya ki-Hanafi kinachojulikana sana kama *Hāshiyat Ibn Ābidīn.* (Mf)

[14].al-Isrā: 05

[15].al-Baqarah: 243

Hivyo, sasa twaweza kusema kuwa *Dār* yaweza kuwa ni Mji, Mkoa, Nchi, au hata Kijiji. Muhimu tu kwamba (eneo hili) lina kundi la watu ambao wanaishi katika (sehemu) eneo lolote la nchi hii, ambao (wanaongoza) Wanatawala kila nyaja ya mambo yake, iwe wanatawala kwa Shari'ah Tukufu (Za Allaah), au Za (Kutungwa na) Wanadam. Pia twaweza kusema kwamba *Dār* ni (sehemu) Eneo la nchi lenye (sehemu) maeneo madogomadogo ya nchi ambayo yako Chini ya Utawala/Uongozi wake.

Kwa zama zetu sasa, na kwa kuzingatia desturi za kisasa, tunaweza kusema kwamba *Dār* ni Nchi, inayotafsiriwa kama Mkusanyiko/Mjumuiko wa majimbo madogomadogo, yenye mamlaka juu ya maeneo Fulani ya nchi, yenye Mipaka yake na makazi ya kuishi. Kwa hiyo, kiongozi wa Nchi [mji] hii – ikiwa anajulikana kama *Khalīfah, Amīr al-Mu-uminīn, n.k* – ni Mkuu wa Nchi hii. Hili ndilo lililomaanishwa na neno *Dawlah* wakati lilipotumiwa na ma-*Fuqahā* kuandika kuhusu Siasa za Kiislam, Hukmu za Uongozi,n.k. Hitimisho la jumla ni kwamba tunaweza kusema kuwa Nchi inajengwa juu ya Misingi Mitatu: Ardhi, Wananchi/Raia wa Ardhi hiyo, na Sheria (Za Kuwasimamia wananchi/Raia hawa). Na Nchi inaundwa na mjumuiko wa Serikali ndogondogo na Majimbo, ambapo kila jimbo linashiriki katika utendaji kazi wa jumla wa Nchi, kwa kila jimbo kufanya kazi pamoja ilikufikia lengo kuu, ambalo ni (kuchunga) kulinda maslahi ya kidunia na ya Kidini ya Waislam.

# AINA ZA DIYĀR

## 01. DĀR AL- ISLĀM

Ni sehemu yoyote ya nchi ambayo Hukmu za Kiislam ziko katika utawala (Zinatawala). Ash-Shāfi' amesema: "Ni kila mji ambao hukmu za Kiislam ziko Dhahiri/Wazi (Zinadhihirishwa wazi).

Wengine wamesema: "Haitakiwi kiwepo hata kipengele kimoja cha hukmu ya Kufru ndani yake, kama vile Kumkana Mtume, Kukana kitabu chochote miongoni mwa Vitabu vya Allaah, (Mzaha/Kebehi) Istihizai katika kipengele chochote cha Dini, au (Riddah) Ukafiri."

Wengine wamesema: "Mji wowote ambao Adhana inadhihirishwa kwa watu wake, bila kikwazo chochote, na ambao Hukmu ya waislam inatekelezwa juu ya ma-*Dhimmī* (Ikitokea wanaishi hapo), na Watu wa Bid'ah hawako juu ya watu wa Sunnah."

Wengine wamesema: "Mji wowote ambao Waislam wanaishi, hata kama watu wengine pia wanaishi nao humo, au mji wowote ambao Utawala wa Waislam uko juu zaidi"

Hivyo nchi/miji ya Kiislam ni maeneo yote ambayo yako chini ya utawala wa Waislam, na wakazi wa miji hiyo wakiwa ni wale wanaoishi ndani ya mipaka yao – ya Waislam, pamoja na ma-*Dhimmī* – (maeneo haya) yakiwa na Uongozi Unaotekeleza Shari'ah za Kiislam.

## 02. DĀR AL-KUFR

Na hii ni nchi/mji ambao Sheria za Makafiri ziko juu zaidi, na ambapo hakuna vita na Waislam, na hukmu yake ni sawa na ile ya Dār al-Harb yenye Mkataba na Waislam. Kwa hiyo, kila Dār al-Harb inazingatiwa ni Dār al-Kufr, *lakini si kinyume chake.*

## 03. DĀR MURAKKABAH (MCHANGANYIKO)

Na hii ni nchi/mji wenye tabia au hali zote (mbili): Si nchi ya Kiislam ambayo ndani yake Shari'ah za Kiislam zinatekelezwa, lakini pia si Dār al-Harb,ambayo wakazi wake ni makafiri. Lakini ni aina ya tatu, ambapo Muislam anapatiwa haqq kama inavyopasa kupatiwa, na mwenye kukengeuka (Kwenda kinyume na) Shari'ah ya Kiislam anapigwa vita kama inavyopasa kupigwa vita, kama Ibn Taymiyyah alivotaja katika *al-Fatāwa al-Kubrā* *(4/331)* na *Majmū' al-Fatāwā* *(28/142)*

## 04. DĀR AL-HARB

Na hii ni nchi/mji wowote ambao kuna hali ya Vita kati ya Waumini na Makafiri. Hivyo Dār al-Harb ni Dār al-Kufr ambayo iko katika vita na Waislam.

## 05. DĀR AL-'AHD (MKATABA)

Na hii ni kila nchi/mji ambao umeweka (mkataba wa) Amani na Waislam kwa Kutowapiga (waislam).

## 06. DĀR AL-BAGHĪ (UASI)

Na hii inatafsiriwa kama Sehemu ya Dār al-Islām ambapo kuna kikundi cha waislam kimejitenga (kimeasi), kwa matamanio *(Ahwā)* yao, ili kumuasi (Kumpiga vita) Kiongozi/Mtawala wa Waislam wa nchi au mji huo.

Na marejeo ya nukta hizi ili kufahamu kwa kina tafsiri za Diyār hizi, (marejeo) ni Vitabu vya Fiqh ambamo tafsiri hizi ziko nyingi. Izingatiwe kwamba baadhi ya *Madhāhib* yanaona kwamba kuna aina *tatu* tu za Diyār, wengine wanasema Nne, n.k. Kwa hiyo, yeyote anayetaka maelezo ya kina kuhusu mada hii, anatakiwa kurejea katika mkusanyiko wa vitabu vya Fiqh vinavyojulikana, bila kujiwekea mpaka katika moja tu ya hayo, kutokana na Unyeti wa mada.

Kwa hivyo, kinachokusudiwa (Kinachomaanishwa) kuhusu Dār al-Islām *ni Nchi au Mji wowote ambao Utawala wa Waislam unatekelezwa, au (mji) unakaliwa na Waislam, hata kama wanachangia (Wanaishi) na watu wengine, au (mji) ambao Shari'ah za Kiislam ziko juu, au Maeneo yote ambayo yako chini ya Utawala wa Waislam, wakazi wa miji hiyo wakiwa ni wale ambao wanaishi katika mipaka yao – ya Waislam, pamoja na ma-Dhimmī, na uongozi ukitumia Shari'ah za Kiislam*.



---

Kinyume chake Dār al-Kufr *ni ule mji ambao Utawala wa Makafiri uko juu* [16]*, na hukmu yake ni sawa na ile ya* Dār al-Harb *ambao una Mkataba na Waislam, kwani kila Dār al-Harb ni Dār al-Kufr, lakini si kinyume chake.*



[16]. Shaykh 'Abd al-'Azīz amesema: "Na katika yale yanayopaswa kufahamika ni kwamba kuna mambo ambayo yana kufr ambayo hayafahamiki isipokuwa na ma-'Ulamā na Wanafunzi wenye 'Ilm kutokana na kwamba yanahitaji uangalifu/ujuzi na yamefichika sana. Kwa hiyo mambo hayo hayachukuliwi kuwa ni kufru ya wazi *(Kufr bawāh)* inayojulikana na waislam wengi. Mathalani kuhukumu kinyume na aliyoyateremsha Allaah katika baadhi ya mambo, kwa makubaliano *(ijmaa)* hiyo ni kufr kulingana na vigawanyo vya Shaykh Muhammad bin Ibrāhīm, kuna mkanganyo mkubwa sana kuhusiana na hili katika ummah mzima wa Waislam kuwawajibishia wao Hijrah kutoka katika mji huo, na kuwaita wao ni Waovu kwa kutokufanya hijrah. Ndiyo maana Uislam umekuja na ukadhibiti hali kama hii ya kufr kwa ambalo lina dalili kutoka kwa Allaah, kiasi kwamba Muislam wa kawaida ataielewa kufr hiyo kabla ya ma-*'Ulamaa*. Hii inatumika kama kizuizi/kinga kwa Yule anayemuasi kiongozi (Mtawala) kutokana na kuingia katika ugomvi na ummah mzima, ambapo wote watampiga vita wakati yeye ndiye aliye katika njia ya haqi (ya sawa)! Japokuwa kutokufanyika kufr ya wazi kumepelekea mkanganyiko miongoni mwa watu. Kwa hiyo uasi huu dhidi ya kiongozi na (kumpiga hadi) kumtoa – au Hijrah kwa wale wasioweza kumuasi – unatiliwa mkazo ikiwa (kufr) imefanywa wazi, *kufr ya wazi*. Na malengo ya sharti hili katika hadīth siyo kumlinda kiongozi Murtadd. Lakini ni kumlinda Mu-umin anayetaka kumuasi yeye, akitaka wajihi [Radhi] wa Allaah, na ambaye sababu zake za kumuasi zimethibiti (Ni za kweli), na ambaye ameona ambayo bila shaka ni kufr, lakini si ya wazi, *(kufr bawāh).* Zaidi, ni kumsaidia Kiongozi ambaye amefanya tafsir mbaya *(Ta'wīl)* katika Shari'ah au Lugha ya kiarabu. Kadhalika ni kuepusha umwagaji wa damu za Waislam.

## *HIJRAH:*

## MAANA YAKE KILUGHA NA KIISLAM [KISHARI'AH]

Kuhusu maana yake *kilugha*, imeandikwa katika *Lisān al-'Arab* cha Ibn Mandhūr, na pia katika *Tāj al-'Arūs* cha Az-Zubayd, kwamba mzizi wa neno (Hijrah), *hajara* ni kinyume cha *"Muunganiko (unganisha)"* na inamaanisha *kukata muunganiko na kitu Fulani* na neno *Hijrah* lipo katika hadīth: *"Kumtenga mtu (kumhama/Kumgura) zaidi ya siku tatu haifai (hairuhusiwi)"*[17]

Kuhusu maana yake katika *Shari'ah*, kwa ufupi ni: *Kuhama Dār al-Harb na kwenda Dār al-Islām*, Kama alivyosema Ibn al-'Arabī (Rahimahullaah) katika *Ahkām al-Qur-ān.*

Katika *al-Mughnī* Ibn Qudāmah al-Maqdisī anasema: *"Ni kuhama kutoka Dār al-Kufr kwenda katika Dār al-*Islām.*"*

Sa'd bin 'Atīq (Rahimahullaah) anasema katika *ad-Durar as-Saniyyah* *"Ni mtu kujitenga mwenyewe kutoka katika maeneo ya ukafiri na Uovu/Madhambi (Maeneo yasiyo na Tā'ah) na kwenda katika maeneo ya Uislam na Tā'ah."*



[17]. Ahmad (8960), na Muslim (2562)

## HUKMU YA HIJRAH KUTOKA DĀR AL-KUFR KWENDA DĀR AL-ISLĀM

Ma-*fuqahā* (Ma-*'Ulamā*) Rahimahumullaah wametofautiana juu ya hukmu ya msingi ya Hijrah – *Je, Inaendelea?, Je Ilisha katika?* Hapa kuna *Rai mbili* katika hili, na hakuna ya tatu, na tofauti hii ya rai ni matokeo ya utofauti miongoni mwa Ma*'Ulamā* katika kuelewa dalili na maana yake.

### RAI YA KWANZA

Ni kwamba (Hijrah) Imekwishakatika, na kwamba hukmu ya asili ya ufaradhi (Uwajibu) wa *Hijrah* imekwishakatika. Wengi katika wale wanaoshikilia rai hii ni ma-*Hanafī*.

Al-Jassās amethibitisha hili katika kitabu chake *Ahkām al-Qur-ān* aliposema, kuhusu Kauli ya Allaah:

*"Basi msiwafanye miongoni mwao marafiki wandani mpaka wahājir (Wahame) katika njia ya Allaah (Kwa ajili ya Dini ya Allaah)…"*[18]

" (Āya) hii yamaanisha – na Allaah ndiye Mjuzi Zaidi – Mpaka wasilimu na kuhājir (kuhama), kwa sababu Hijrah hutokea baada ya mtu kusilimu, na wakisilimu hakuna urafiki kati yetu na wao, isipokuwa wakifanya Hijrah; Na hii ni kama kauli ya Allaah: *"Hamna nyinyi wajibu wa kuwalinda (wao kwa) lolote mpaka Wahājir…"*[19]

Na hili lilikuwa wakati Hijrah ilikuwa ni Wajib (Fardh), na Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amesema:



[18]. an-Nisā': 89
[19]. al-Anfāl: 72

“ ‘Mimi niko mbali (Nimejitenga, niko kando) na kila Muislam anayeishi miongoni mwa washirikina (Makafiri),na niko kando na kila Muislam anayeishi na mshirikina (Kafiri).’ Akaulizwa: ‘Kwa nini, Ee Mjumbe wa Allaah?’ Akajibu: ‘Moto wao hautoonekana baina yao” [20]

Kwa hiyo, Hijrah ilikatika tangu Fat-h Makkah (Kufunguliwa kuwa Mji wa Kiislam) ambapo baada ya hapo wajib wa Hijrah ulikatika (ulikoma).

Imesimuliwa na Ibn ‘Abās kwamba Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) alisema, siku ya Fat-h Makkah: “Hakuna Hijra tena. Badala yake, kuna Jihād na niyyah yake (Niyyah ya kupigana Jihād). Hivyo mnapoitwa (mtoke  Kwenda kupigana Jihād), itikeni (Nendeni kupigana Jihād).”[21]

Pia Abū Sa’īd al-Khudrī amesimulia kwamba mtu mmoja alimuuliza Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) kuhusu Hijrah, ambapo Mtume akasema: “Ole wako! Hakika Jambo la Hijrah ni gumu sana. Je, unamiliki Ngamia wowote?” Mtu Yule akajibu “Ndiyo.” Mtume akamuuliza: “Je, Unatoa Zakaah kwa ajili yao?” Yule mtu akajibu “Ndiyo.” Kisha Mtume akasema: “Basi nenda ukafanye ‘amali nyuma ya miji na vijiji, kwani Allaah hatakupunguzia chochote katika ‘amali yako”22]

Kwa hiyo Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) alimruhusu mtu huyu kuacha kufanya Hijrah.



[20]. Abū Dāwūd (2645), na ameisahihisha al-Albān
[21]. al-Bukhārī (3077) na Muslim (1864)
[22]. al-Bukhārī (1452) na Muslim (1865)

Kadhalika imesimuliwa kwamba mtu alikuja kwa ‘Abdullāh bin ‘Amr bin al-‘Ās, akisema: “Nihadithie mimi jambo ulilolisikia kutoka kwa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam).” Ambapo ‘Abdullā bin ‘Amr akasema: “Nilimsikia Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) akisema: ‘Muislam ni Yule ambaye wamesalimika Waislam [wengine] kutokana na Ulimi wake na Mkono wake, na Muhājir ni Yule ambaye anaacha yale ambayo Allaah Ameyakataza.”[23] *(Mwisho wa maneno ya al-Jassās)*

Kadhalika Ibn ‘Ābidīn (Mwandishi wa kitabu *Radd al-Mihtār ‘alā ad-Durr al-Mukhtār*) amesema:

“Kuhusu kauli kwamba Yule atakayesilimu na asifanye hijrah, kwetu sisi, hawezi kurithi (Chochote) katika Waislam ambao wanaishi katika Mji wetu (Dār al-Islām), na kwamba Muislam anayeishi katika Dār al-Islām hawezi kumrithi Yule ambaye amesilimu na hakufanya Hijrah kuja kwetu, - awe salama au la katika Dār al-Harb – Hili limerudishwa (Limekataliwa) kwa kile walichokisema baadhi ya ma-*‘Ulamā* wetu, kwamba jambo hili linaonekana kuwa lilikuwa likifanyika mwanzoni mwa Uislam, wakati ambao Hijrah ilikuwa ni Wajib (Lazima). Hauoni kwamba Allaah Ta’ala ameondoa Kizui chochote kati ya Yule anayehājir na Yule asiyehājir, aliposema:
“Na wale walioamini lakini hawakuhājir (Hawakuhama), hamna nyinyi wajib wa kuwalinda (wao kwa) lolote mpaka wahājir…”[24]



[23].al-Bukhārī (10)
[24].al-Anfāl: 72

Kwa hiyo, pindi ulinzi ulipoondolewa kwao, hivyohivyo ilikuwa kuhusu urithi wowote, kwani hukmu ya Mirathi imeambatanishwa na ile ya ulinzi. Lakini leo hii wanatakiwa kurithiana kila mmoja, kwa sababu hukmu ya Hijrah imeshakatika, kulingana na kauli ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam): "Hakuna Hijrah baada ya Fat-h (Makkah).'"[25] *(Mwisho wa maneno ya Ibn 'Ābidīn)*

Na kauli nyingi kama hizi zimesemwa tofauti na za hawa ma-'Ulamā wawili, kwamba Hijrah ilishakoma, kwani Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amesema: "Hakuna Hijrah baada ya Fat-h (Makkah)" na amesema: "Hijrah imeshakatika. Kuna Jihād tu, na Niyyah yake (ya Kupigana Jihād)"

Imesimuliwa pia kwamba Safwān bin Umayyah, pindi aliposilimu, aliambiwa: "Hakuna Dini kwa Yule asiyehājir." Hivyo alikuja Madīnah na Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akasema: "Nini kimekuleta hapa, Abā Wahb?" Akajibu: "Niliambiwa kwamba Hakuna Dini kwa asiyefanya Hijrah." Hivyo Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akamwambia: "Rudi,Ee Abā Wahb ndani ya Makkah, na baki nyumbani kwako, kwani Hijrah imeshakatika. Kuna Jihād tu na Niyyah yake (ya kupigana)"[26]



[25].al-Bukhārī (6/3) na Muslim (3/1487)

[26]. Imenukuliwa katika *Sunan* ya Sa'īd bin Mansūr

## RAI YA PILI

Rai ya pili, ambayo ndiyo rai ya wengi – kadhalika baadhi ya ma-Hanafi waliochanganya rai ya madh-hab yao kama vile *Hasan*, aliyeona kwamba hukmu ya Āyah inamhusu kila anayeishi katika Dār al-Harb, na anana kuwa Hijrah kwenda Dār al-Islām daima ni Wajib, na rai hii imenukuliwa na al-Jassās, ambaye alitofautiana naye (Hasan) juu ya hili.

Wengine waliobeba rai hii – na hii bila shaka ni orodha ndefu sana ikiwa ni pamoja na al-Khattāb, at-Tayyibī, an-Nawawī, *al-Hāfidh* Ibn Hajar al-'Asqalānī, Ibn Qudāmah al-Maqdisī, Ibn al-'Arabī, Ibn Taymiyyah, pamoja na mwanafunzi wake- Ibn al-Qayyim, ash-Shawkān, na wale waliokuja baada yao. Pia katika kuzungumzia rai hii, na Kuiona kuwa ni yenye Nguvu, wamekuwa viongozi wa *Da'wah as-Salafiyyah* wamekuwa wakianza na muhyid-dīn Muhammad bin 'Abd al-Wahhāb, mpaka kumfikia Muhammad bin Ibrāhīm[27]

Kuhusu hili, Ibn al-'Arabī amesema katika *Ahkām al-Qur-ān*: "*Hijrah* ni kuhama (Kugura) Dār al-Harb kwenda katika Dār al-Islām na ilikuwa wajib wakati wa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), na hukmu hii iliendelea baada yake kwa mwenye kujikhofia (mwenyewe). Kilichokoma (Kilichokatika) ni lengo maalum la asili la kuhājir kwenda kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na ndiyo maana alisema: '...Kuna Jihād na Niyyah yake (Ya kupigana Jihād)'"



---

[27].Rejea mada kuhusu Jihād katika Chapa ya Pili ya *ad-Durar as-Saniyyah*. Hii pia ilikuwa ni Rai ya Shaykh, 'Allāmah Ibn Bāz, kadhalika Shaykh 'Abd ar-Razzāq 'Afīfī (Rahimahumullaah)

At-Tayyibī na wengine wamesema: “Maana ni kwamba hitaji la kila mmoja la Hijrah ambayo ilihusisha mtu kuhama mji (Nchi) wake kwenda Madīnah lilishaisha (Limeshafika mwisho), lakini hukmu ya mtu kuacha nchi/mji wake kwenda Jihād (Imebakia) inaendelea, kama inavyobakia Niyyah ya kheri nyingine yoyote, kama vile Kuondoka/Kuhama Dār al-Kufr, kutoka kwenda kutafuta ‘Ilm, au kukimbia Fitnah.

An-Nawawī amesema: “Kinachomaanishwa ni kwamba kheri iliyokuwa ikipatikana ambayo ilikatika kutokana na kukatika kwa Hijrah yaweza pia kupatikana kupitia Jihād, na Niyyah njema (Nzuri).”

Ibn Qudāmah amesema, katika *al-Mughnī* akiwajibu wale wanaoiona hukmu kuwa imekatika:

“Tuna yale yaliyosimuliwa na Mu’āwiyah, kwamba amesema: Nilimsikia Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) akisema: ‘Hijrah haitakatika mpaka Tawbah ikatike, na Tawbah haitakatika mpaka jua lichomoze kutoka (upande wa) magharibi.’[28]

Pia imesimuliwa kwamba Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) amesema: ‘Hijrah haitakatika midhali Jihād iko yaendelea.’[29] Kwa (hadithi) hii, pamoja na Āyah zinazohusiana, na hadithi nyingi ambazo zinazotolea dalili hili, mtu aweza kuona kwamba maana ya hukmu hii inaenea zama zote.



---

[28].Ameisahihisha al-Albān katika *sāhīh sunan Abī Dāwūd* (2166)

[29].Ameisahihisha al-Albān katika *sāhīh al-jāmi’ (1991)* na *as-Silsilah as-Sahīha (1674)*

Kuhusu hadīthi wanazozileta kama dalili:

Alichomaanisha Mtume kwa kauli yake “Hakuna hijrah baada ya Fat-h (Ushindi)” ni kwamba hakuna hijrah kutoka katika mji uliotwaliwa (Funguliwa) na waislam (mji ambao umevamiwa na waislam na wakauteka ukawa chini yao). Kuhusu kauli yake kumwambia Safwān “…Hijrah imeshakatika” hii ilihusu Makkah, kwa sababu Hijrah ni kuhama mji wa Makafiri. Kwa hiyo mji (Nchi) huu ukitwaliwa (Ukifunguliwa na Waislam), hauhesabiwi (Hauwi) tena kuwa ni mji wa makafiri, na Hijrah haiwi tena wajib (Lazima) kutoka katika mji huo. Kadhalika mji/Nchi yoyote (iliyotwaliwa) iliyoshikwa na Uislam siyo tena nchi inayohamwa.Badala yake,Hijrah inafanyika Kuuhamia–Kwenda katika mji huo.” (*Mwisho wa maneno ya Ibn Qudāmah)*

Huu ni Uchambuzi uliofupishwa sana juu ya jambo hili, na mtazamaji mwenye ufahamu na uoni atagundua kwamba Rai ya wengi kuwa hukmu (ya Hijrah) haijakatika na kwamba hukmu bado iko – yaendelea, ni Rai yenye nguvu, kwa kuwa ni wajibu juu yetu kufanyia kazi dalili za pande zote mbili, na si upande mmoja tu. Mtu hawezi kushawishiwa na rai ya hukmu ya kukatika Hijrah labda asilinganishe *Nusūs* zenye dalili, na kulinganisha dalili yawezekana kabisa – Walhamdulillaah kwani wengi wa ma-‘Ulamā wamewajibu wale wanaoshikilia rai kinzani ya kukatika (hukmu).

Kilichobaki kwetu sisi ni kutambua kwamba wale waliotoa rai kwamba Hijrah bado ipo, na kwamba yaendelea - Wametofautiana kwamba Je, (Hijrah) ni Wajib, Inapendekezwa (Mustahabb), au inasisitizwa (Mandūb); Na kama ningewasilisha kauli za ma-'Ulamā kuhusu mambo haya urefu wa tafiti hii ungekuwa si wa kawaida, na msomaji angepotea (Angetatizika). Lakini kwa juhudi ndogo nitafupisha suala hili kwa kusema kuwa kuhusu suala la Hijrah*, hatuwezi kuhukumu kuwa na Wajib bila mipaka*, kama tusivyoweza kuhukumu kuwa imehimizwa sana pasipo na mipaka, au inapendekezwa. Badala yake mtu atazame katika vigezo yakinifu kabisa na hali (mazingira) ya muhājir, na hali ya mji anaouhama, vilevile hali ya mji anaohamia. Kwa namna yoyote, chukulia kwamba anahajir kutoka Dār al-Kufr kwenda Dār al-Islām; Mji wa maasi kwenda mji wa Tā'ah, mkaazi huyu wa Dār al-Kufr akitaka kuhajir kwenda katika Dār al-Islām atajikuta mwenyewe katika moja ya HALI NNE, nitakazozieleza katika kipengele kinachofuata.

## HALI NNE ANAZOWEZA KUWA NAZO MUHĀJIR [MWENYE KUFANYA HIJRAH] NA HUKMU ZAKE HUSIKA

Muhājir atajikuta kwamba anakuwa katika moja ya hali nne zifuatazo:

1. Hawezi kuidhihirisha Dini yake katika Dār al-Kufr, na anauwezo wa Kufanya Hijrah.
2. Hawezi kuidhihirisha Dini yake katika Dār al-Kufr na Hawezi kufanya Hijrah.
3. Anaweza kuidhihirisha Dini yake katika Dār al-Kufr, na hawezi kufanya Hijrah ikiwa angependa kuhājir.
4. Anaweza kuidhihirisha Dini yake katika Dār al-Kufr na ana uwezo wa kufanya Hijrah ikiwa angependa kuhājir.

KUHUSU HALI YA KWANZA; Kwamba hawezi kuidhihirisha Dini yake katika Dār al-Kufr na anaweza kuhama, hapo ma-'Ulamā wamekubaliana kwa pamoja kuwa katika hali hii HIJRAH NI WAJIB.[30] Na yeyote ambaye hata hama (Hatafanya hijrah) yuko katika hatari ya Adhabu, na anakuwa ni mmoja kati ya wale ambao Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amejitenga (Yuko mbali) nao.



[30].Hili litaelezwa baadaye katika maneno ya ash-Shawkān. Na katika *al-Jāmi' al-Muhdhab* amesema: "Kuhusu uwajibu wa Hijra kutoka katika Dār al-Kufr, ma-'Ulamā wametofautiana juu ya uwajib na kutokuwepo uwajib wa kufanya hivo. Lakini kuhusu wajib wa Hijrah kutoka Dār al-Kufr, wamekubaliana pamoja katika hili."

Ki-ukweli ikitokea kuwa mtu huyo ni mwanamke ambaye hawezi kupata *Mahram*, na anahisi kuwa anaweza kupata njia iliyo salama ya kutoka katika Dār al-Kufr, au kwamba khatari ya kubaki Dār al-Kufr inazidi khatari ya kusafiri mwenyewe peke yake, Hijrah inakuwa wajib kwake[31] kutokana na kauli ya Allaah:

"Hakika wale ambao Malaika wamewafisha, hali wamezidhulumu nafsi zao (Kwa kutohājir), (Malaika) Watawaambia: 'Mlikuwa katika hali gani (Katika jambo la Dini yenu) ?' Watasema: 'Tulikuwa Madhaifu katika ardhi hiyo.' (Malaika) Watasema: 'Ardhi ya Allaah haikuwa na wasaa na nyinyi kuhamia humo?' Basi hao makazi yao ni Jahannam, nayo ni marejeo mabaya kabisa."[32]

Na Āyah hii ina Makemeo Makali ambayo hayatolewi kwa yeyote isipokuwa kwa Yule mwenye kufanya kitu kilichokatazwa, au kuacha wajib (fardh). Pia ni wajib kulingana na hadithi ya Jarīr bin 'Abdillāh: *"Niko mbali na kila Muislam anayeishi miongoni mwa Washirikina."*[33] Kadhalika hadithi *"Hijrah haitakatika, maadam adui kashapigwa vita."*[34]



---

[31].Hii ni katika moja ya hali ambayo ma-'Ulamā wamemruhusu mwanamke kusafiri bila ya mahram,ikiwa tu njia ni salama. Hii ni kutokana na Umuhimu na hadhi yake (Hijrah) kama kigezo ama kipambanuzi kati ya wale walio Waumini wa Kweli na wale Wasio waumini wa kweli.
[32].an-Nisā': 97
[33].at-Tirmidhī (4/155), na ameisahihisha al-Albānī
[34].Ahmad (1/192), na al-Haythamī amesema watu wake ni madhubuti.

Kuhusu hadithi *"Hakuna Hijrah baada ya Fat-h (Ushindi)"* Hii inamaana kwamba hakuna Hijrah kutoka Makkah baada ya kutwaliwa kwake (Kuchukuliwa na Waislam), kutokana na hadhi yake kama Dār al-Islām mpaka Siku ya Qiyaamah, *na hii ni rai ya Jamhuri ya ma-'Ulamā kuhusu hadithi hii*, isipokuwa wachache miongoni mwao.

Katika *Subul as-Salām*, as-San'ānī amesema:

Hadithi hii[35] ni dalili ya wajib wa Hijrah kutoka katika Miji ya Wasirikina (makafiri), tofauti na Makkah, na hii ni rai ya wengi (Jumhūr), kutokana na hadithi ya Jarīr, na kutokana na kilichoripotiwa katika njiaambayo ni *marfū':* "Allaah hakubali kitendo chochote kutoka kwa Mushrikina baada ya (Kusilimu) Kuingia katika Uislam, mpaka ajitenge mwenyewe na Washirikina, ( awe pamoja) aishi na Waislam."[36] Na kutokana na maana ya jumla ya Kauli ya Allaah:

"Hakika wale ambao Malaika wamewafisha, hali wamezidhulumu nafsi zao (Kwa kutohājir), (Malaika) Watawaambia: 'Mlikuwa katika hali gani (Katika jambo la Dini yenu) ?' Watasema: 'Tulikuwa Madhaifu katika ardhi hiyo.' (Malaika) Watasema: 'Ardhi ya Allaah haikuwa na wasaa na nyinyi kuhamia humo?' Basi hao makazi yao ni Jahannam, nayo ni marejeo mabaya kabisa."[37]



---

[35]. Anamaanisha hadithi ya: "Mimi niko kando na kila muislam anayeishi miongoni mwa Washirikina" na Ibn Hajar amesema, katika *Bulūgh al-Marām:* "Imesimuliwa na Abū Dāwūd, at-Tirmidhī,na an-Nasā'ī,na sanad yake ni sahīh"
[36].Ibn Mājah (2536) na at-Tirmidhī (4/155), na al-Albānī amesema ni *Hasan* katika *as-Silsilah as-Sahīhah* (369) na *Irwā' al-Ghalīl (5/32)*

Na ma-‘Ulamā wachache wana rai kwamba Hijrah si Wajib, na kwamba hadithi zote kuhusu suala hili (La Hijrah) zimefutwa na hadithi ifuatayo ya Ibn ‘Abbās (Radhiyallaahu ‘Anhu): “Hakuna Hijrah baada ya Fat-h (Ushindi). Badala yake, kuna Jihād na Niyyah yake (Ya kupigana Jihād).” Wamesema kwamba Hadithi hii ni ya jumla, na inafuta Hijrah iliyotajwa mwanzo, na kwamba Mtume hakuwaamrisha wale Waarabu waliosilimu kuhājiri kwenda kwake (Kuhamia katika Mji wake wa Madīnah) na hakuwakemea kwa kubaki kwao katika miji yao, na kwa sababu Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) wakati alipotuma Jeshi kwenda kutwaa/kufungua mji, alikuwa akiwaambia Viongozi wao: “ Pindi ukikutana na adui yako miongoni mwa Mushirikina walinganieni katika Mambo Matatu. Lolote kati ya haya watakapokujibu, wakubalie na ujizuwie; Na Jizue mwenyewe usiwadhuru kwa lolote. Walinganie katika Uislam (Walinganieni Wasilimu). Wakikujibu, Wakubalie, na jizuie kupigana nao. Kisha walinganieni wahame kutoka katika Miji yao waende katika mji wa Muhājirīn (Madīnah), na wajulishe kwamba, wakifanya hivyo, watapata Fadhila (Haki) na Ahadi zote za Muhājirīn. Wakikataa Kuhājir, waambie kuwa watakuwa (na hadhi ya) kama mabedui (al-A’rāb), na watakabiliwa na Amri za Allaah, kama vile waumini…”[38] Kwa hiyo hapa hakuwawajibisha wao kufanya Hijrah, na hadithi zingine zinatafsiriwa kuhusu Yule ambaye anaona hakuna usalama katika kuitekeleza Dini yake, na wamesema kuwa hivi ndivyo tunavyolinganisha hadithi.

Wale wanaoona Uwajib wa Hijrah wamelijibu hili kwa kusema kwamba Hadithi inayosema kuwa Hakuna Hijrah ni maalum kuhusu Makkah, kama inavyothibitishwa na kauli ya Mtume: “…baada ya Fat-h (Ushindi)…” kwani Hijrah ilikuwa wajib kutoka Makkah kabla ya kutwaliwa (na waislam).



[37].an-Nisā’: 97
[38].Muslim (1731)

Ash-Shāfi'ī amesema katika *Ahkām al-Qur-ān:*

" 'Na Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alimuwajibisha mwenye kuweza kufanya Hijrah kuhama (Kuhājir) ikiwa alikuwa katika wale waliofitiniwa kutokana na Dini yao na Hakuzuiwa kuondoka (Kuhama). Hivyo palisemwa kuhusu mtu aliyekufa, alibaki nyuma badala ya kuhama:

'Hakika wale ambao Malaika wamewafisha, hali wamezidhulumu nafsi zao (Kwa kutohājir), (Malaika) Watawaambia: 'Mlikuwa katika hali gani (Katika jambo la Dini yenu) ?' Watasema: 'Tulikuwa Madhaifu katika ardhi hiyo.' (Malaika) Watasema: 'Ardhi ya Allaah haikuwa na wasaa na nyinyi kuhamia humo?' Basi hao makazi yao ni Jahannam, nayo ni marejeo mabaya kabisa.'[39]

Na Allaah 'Azza wa Jall alifafanua Udhuru wa walio wanyonge (Madhaifu):
'Isipokuwa wale waliokuwa Madhaifu kweli katika wanaume na wanawake na watoto ambao hawakuweza kupata hila yoyote wala hawawezi kuongoza njia (Kwenda Madīnah). Basi hao asaa Allaah Atawasamehe.Na Allaah Daima ni mwingi wa Kusamehe, Mwingi wa Kughufiria.'[40]

Na inasemwa kwamba tamko *'Asaa (Huenda)'* linapotoka kwa Allaah, linamaanisha wajibu (sharti) alojiwekea juu yake mwenyewe. Na Sunnah ya Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) imethibitisha kwamba Hijrah ni wajib kwa mwenye uwezo anayekhofia kufitiniwa kwa sababu ya Dini yake, kwenda katika mji ambao atakuwa salama, kwani



[39].an-Nisā' : 97
[40].an-Nisā' :98-99

Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) aliwaruhusu baadhi ya watu kubaki Makkah baada ya Kusilimu kwao - ikiwa ni pamoja na ‘Abbās bin ‘Abd al-Mutallib, na wengineo – ikiwa hawajikhofii Fitnah. Na alikuwa akiyaamuru majeshi yake kuwaambia wale (Maadui) waliosilimu: ‘Mkihājir, mtapata kile ambacho ni kwa ajili ya Muhājirīn, na ikiwa mtabaki (Hamtahājir) , hivyo mtakuwa kama mabedui’ na hakuwapa (chaguo) Khiyari zaidi ya hizi.” *(Mwisho wa maneno ya as-Shāfi’ī).*

Na mwandishi wa *Nayl al-Awtār* – Ash-Shawkānī amesema, katika mada *“Kuishi miongoni mwa Makafiri”:*

“ Na Ibn al-‘Arabī amesema: ‘Hijrah ni Kuhama Dār al-Harb kwenda Dār al-Islām, na ilikuwa ni wajib zama za Mume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam), na uwajib huu uliendelea baada ya zama zake kwa Yule anayejikhofia.’ Na imesemwa katika *al-Bahr*[41] kwamba kuna ijmā’ kuwa Hijrah ni wajib kutoka Dār al-Kufr, kiasi cha kwamba mtu anayeacha kufanya hivi amefanya kitendo cha maasiya. Na Ja’far bin Mubashir na baadhi ya *Hādawiyyah*[42] wamesema kwamba Hijrah ni wajib kutoka katika miji ya maasiya na madhambi, na wameweka hukmu hii kwa njia ya *Qiyās*[43] kuhusu hukmu ya Dār al-Kufr, na ni *Qiyās* katika mambo mawili tofauti.



[41]. Anakusudia kitabu *al-Bahr az-Zikhār al-Jāmi’ li Madhāhib ‘Ulamā al-Amsār* na ni kitabu cha *Fiqh ya Zaydiyya* cha Ahmad al-Murtadī, na kina mijaladi 6.

[42].Hili dhehebu la ki-Shī’ah ambalo linajinasibisha na Muhammad bin al-Hādī, na lilienea sana Yemen wakati wa zama za *as-San’ānī*. Alikuwa akitumia Rai nyingi za Fiqh yao kutokana na kusambaa kwao sana.

[43]. *Qiyās:* Uchambuzi wa kiakili.(Mf)

Ukweli ni kwamba siyo wajib kuhama kutoka mji wenye Madhambi kwani bado unachukuliwa kuwa ni Dār al-Islām, na kulinganisha Dār al-Islā na Dār al-Kufr kwa sababu tu ya kuwepo kwa maasiya ya wazi katika mji huo siyo sawa ikija katika kuelezea jambo hili. Na kuhusu aina ya Diyār (Miji), udhuru wa kishari'ah wa kutokuhama miji hiyo, ma-Fuqahā wamefanya Tafiti nyingi za kina ambazo si sawa kuziwasilisha hapa." *(Mwisho wa maneno ya aas-Shawkānī)*

Kutokana na kauli hizi ambazo zinaungwa mkono na dalili kutoka katika Shari'ah, inadhihirika kwetu sisi kwamba Hijrah katika hali hii ya kwanza ni wajib binafsi (wa mtu mmoja mmoja), na hakuna shaka hata kidogo katika hili.

## HALI YA PILI

Kwamba Hawezi kuidhihirisha Dini yake katika Dār al-Kufr na Hawezi kufanya Hijrah – ma-'Ulamā wamekubaliana katika hali hii kwamba Hijrah si wajib, hakuna tofauti ya rai inayojulikana kuhusu nukta hii. Na hii ni kutokana na Kauli YAKE (Allaah):

'Isipokuwa wale waliokuwa Madhaifu kweli katika wanaume na wanawake na watoto ambao hawakuweza kupata hila yoyote wala hawawezi kuongoza njia (Kwenda Madīnah). Basi hao Asaa Allaah Atawasamehe.Na Allaah Daima ni mwingi wa Kusamehe, Mwingi wa Kughufiria.'[44]



[44]. An-Nisā' : 98

Na kutokuwa na uwezo hapa yaweza kuwa ni kwa sababu ya *Maradhi (Ugonjwa), Kulazimishwa kubaki katika Dār al-Kufr, au Udhaifu – kama ule wa Wanawake, Wazee*,n.k – au aina yoyote ya udhaifu ambao unamuondolea mtu wajib wa Hijrah.

Ibn Qudāmah amesema katika *al-Mughnī:*

“Hali ya pili inahusiana na mtu ambaye hawajibiki Kuhama, na huyu ni Yule ambaye hana uwezo wa kufanya hivo (Kuhājir), iwe kutokana na Maradhi, kukandamizwa, udhaifu wa wanawake na wazee, na yanayofana nayo. Kwa hiyo watu hawa hawawajibiki kuhājir (Kuhama), kutokana na kauli ya Allaah:

‘Isipokuwa wale waliokuwa Madhaifu kweli katika wanaume na wanawake na watoto ambao hawakuweza kupata hila yoyote wala hawawezi kuongoza njia (Kwenda Madīnah). Basi hao Asaa Allaah Atawasamehe.Na Allaah Daima ni mwingi wa Kusamehe, Mwingi wa Kughufiria.’[45]

Kwa ajili ya hili, as-Shafī’ amesema, katika *al-Umm* na *Ahkām al-Qur-ān:*

‘Kwa hiyo, Allaah ‘Azza wa Jall – amewapa udhuru wale ambao wamefitiniwa ambao hawawezi kufanya Hijrah, na Amesema: ‘Anayemkufuru Allaah baada ya Imani yake (Uislam wake), isipokuwa yule aliyeshurutishwa (Aliyelazimishwa) kufanya hivyo, hali ya kuwa moyo wake -



[45].an-Nisā’ : 98

umetua juu ya imani yake, lakini wanaovifungulia vifua vyao ukafiri, hao ghadhabu ya Allaah iko juu yao na watapata adhabu kubwa.’[46]

Na alimtuma kwao Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) kuwaambia kuwa Allaah ‘Azza wa Jall – amewapa njia ya kutokea, na Allaah ‘Azza wa Jall – amefafanua udhuru wa wenyekukandamizwa, ambapo amesema:
‘Isipokuwa wale waliokuwa Madhaifu kweli katika wanaume na wanawake na watoto ambao hawakuweza kupata hila yoyote wala hawawezi kuongoza njia (Kwenda Madīnah). Basi hao asaa Allaah Atawasamehe.Na Allaah Daima ni mwingi wa Kusamehe, Mwingi wa Kughufiria.’[47]

Na inasemwa kwamba tamko *‘Asaa (Huenda)’* linapotoka kwa Allaah, linamaanisha wajibu (sharti) alojiwekea juu yake mwenyewe. Na Sunnah ya Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) imethibitisha kwamba Hijrah ni wajib kwa mwenye uwezo anayekhofia kufitiniwa kwa sababu ya Dini yake, kwenda katika mji ambao atakuwa salama, kwani Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) aliwaruhusu baadhi ya watu kubaki Makkah baada ya Kusilimu kwao - ikiwa ni pamoja na ‘Abbās bin ‘Abd al-Mutallib, na wengineo – ikiwa hawajikhofii Fitnah. Na alikuwa akiyaamuru majeshi yake kuwaambia wale (Maadui) waliosilimu: ‘Mkihājir, mtapata kile ambacho ni kwa ajili ya Muhājirīn, na ikiwa mtabaki (Hamtahājir) , hivyo mtakuwa kama mabedui’ na hakuwapa (chaguo) Khiyari zaidi ya hizi.” *(Mwisho wa maneno ya Ibn Qudāmah)*



[46]. An-Nahl: 106
[47].an-Nisā’ : 98

Na Ibn Taymiyyah amesema katika *al-Fatāwā*(Mjaladi wa 18):

"Hivyo Hijrah hii iliruhusiwa wakati ambao Makkah na miji mingine ilikuwa ni Dār al-Kufr na Dār al-Harb, na imani (Uislam) ilikuwa Madīnah. Kwa hiyo Hijrah kutoka Dār al-Kufr kwenda Dār al-Islām ilkuwa ni Wajib kwa Yule ambaye aliweza kuifanya (kuhājir)."

## HALI YA TATU

Kuhusu hali ya tatu kwamba Anaweza kuidhihirisha Dini yake katika Dār al-Kufr, na hawezi kufanya Hijrah ikiwa angependa kuhājir, hii haitofautiani na Hali ya pili isipokuwa katika kipengele cha kuidhihirisha Dini wazi. Hapa anaweza kudhihirisha Dini yake, na katika hali iliyopita hawezi. Hivyo kama tulisema katika hali ya pili kwamba Hijrah si wajib juu yake, na kwamba anaruhusiwa kubakia mpaka Allaah Ta'ala atakapomjaalia njia ya kutokea, hapana budi kutoa hukmu sawa katika hali hii. Lakini ni muhimu katika hali zote mbili kwamba atumie nafasi/fursa yoyote awezayo, na atumie mbinu zote ziwezekanazo katika kutoroka na kuhama katika miji hii.

## HALI YANNE

Kwamba Anaweza kuidhihirisha Dini yake katika Dār al-Kufr na ana uwezo wa kufanya Hijrah ikiwa angependa kuhājir, hapa ndipo ambapo mtu anamfunga farasi wake, twaweza kusema, kwani ma-'Ulamā wametofautiana juu ya hili. Hivyo kuna baadhi yao hawanakuona kuwa Hijrah yatakiwa ifanyike.

Kwa hakika, kama tutakavyotaja baadae, baadhi ya ma-*Shafī'* hata *wameonelea kuwa ni [haram] hairuhusiwi* ikiwa anaweza kumuabudu Allaah na Kuwalingania watu katika dini ya Uislam! Kwa upande mwingine,kuna ma-'Ulamā wale ambao bado wanaonelea kuwa Hijrah ni wajib katika hali hii, na wanaona kuwa yeyote ambaye hakuhājir kuwa ni mwenye madhambi.

Na kabla ya kuzama katika dalili za makundi haya mawili na kubanisha rai yenye nguvu, ni muhimu kujua kwamba Hijrah inaweza kufanyika kwa namna kadhaa tofauti: Kutoka Dār al-Kufr kwenda katika Dār al-Islām, Kutoka mji (wenye) wa Bid'ah kwenda mji wa Sunnah, kutoka mji wa madhambi kwenda katika mji wa mema (Tā'ah), kutoka mji ambao kwa kiasi kikubwa unatawaliwa na Uislam kwenda mji unaotawaliwa na Uislam kabisa, hukmu juu ya hijrah intofautiana kulingana na namna zake tofautitofauti tulizozitaja hapo juu.

Na hali ninayotaka kuizungumzia – pamoja na utofauti wa rai, dalili, na rai yenye nguvu – siyo Hijrah ambayo inahimizwa (Mustahabb) tu, ambayo hufanyika kutoka mji wenye Bid'ah kwenda mji usio na Bid'ah, ama mji wenye maasi (dhambi) kwenda mji usio na mambo haya. Badala yake, nataka kuzungumzia Hijrah kutoka Dār al-Kufr kwenda Dār al-Islām. Au kuwa wazi zaidi, kutoka mji ambao wakazi wengi ni waislam, na sheria nyingi zinazotekelezwa humo ni zile za Uislam, na Kufr ya wazi (Kufr bawāh) inadhihirika kwa wanafunzi wa 'Ilm, lakini haifahamiki kwa watu kutokana na udanganyifu wa ma-'Ulamā na (watu) wengine, pia (kutokana na) ujinga katika Dini ya Allaah.



---

Kwa mfano, Chukulia hali ya moja ya Nchi ya Kiarabu ambayo watu wake wote ni Waislam – Kwa hakika Misikiti iko kila mahali, Wanaswali kwa Jama'ah, na sauti ya Adhana inasikika siku nzima – lakini watawala/viongozi wanawaongoza watu wao kwa Sheria za (Kutungwa na) Binadamu ambazo kwa uongo zinajulikana kama Sheria za Kiislam – au zimetokana na Sheria za Kiislam, kama wanavyodai – na mfumo wa mahakama pia umeegemea Sheria za Binadamu, na mfumo wa Elimu ni wa kiulimwengu (Si wa Dini), na Ulinganiaji wa wazi wa kuwachukia Makafiri na Kujitenga nao na njia (taratibu) zao, ni kosa ambalo utawala haulitaki, na Jihād imezimwa (imekatazwa), na yeyote anayehisiwa kuwa amejihusisha na Jihād huadhibiwa, na Makafiri wanasaidiwa dhidi ya Waislam. Na katika ambayo ulimi hauwezi yasema, na ambayo yanafanya hali ni mbaya zaidi ni, kikundi kidogo kiovu cha ma-'Ulamā wa Serikali wana 'bwabwaja' usiku na mchana, wakisema: "Hawa ni viongozi wetu halali ambao Tā'ah na kuwafuata ni wajib, na yeyote ambaye hatafanya hivyo atakufa kifo cha Jāhiliyyah!" Hapa swali kubwa linakuja: *"Nini hukmu ya nchi/miji ambayo iko kama tulivyoonyesha hapo juu? Na nini hukmu ya Hijrah kutoka katika nchi/miji hii ikiwa hali ni kama ilivyoelezwa, na ikiwa Mwislam hawezi kuidhihirisha Dini yake katika miji hiyo?"*

HAKUNA SHAKA Kwamba hukmu ya nchi hizi ni kuwa SI NCHI ZA KIISLAM. Kinyume chake ni nchi za Kufr. Kadhalika zaweza kuhesabiwa kuwa ni *Dār Murakkabah* (Nchi ambazo sifa zake ni mchanganyiko) kama Ibn Taymiyyah alivyoielezea miji ya *Mārdīn*. Naegemea katika rai ya Ibn Taymiyyah kwani kuwepo kwa nchi kama hizi kulitokea zama zake,na ilichukuliwa kuwa ni hali ngeni *(Nawāzil)* ambapo alifanya Ijtihād katika kuanisha kundi la nchi kama hizi.

Kwa namna yoyote, tatizo ni la kilugha (tu), kwa sababu kama tukiangalia hukmu ya Hijrah kutoka katika miji hiyo, wale ambao wanaiona (Miji hiyo) kuwa ni Dār al-Kufr na Dār Murakkabah wote wanakubali kwamba Hijrah kutoka katika miji/nchi hizo ni wajib kwa Yule ambaye hawezi kudhirisha wazi Dini yake na hakuna ambaye aliyeenda tofauti na hukmu hii isipokuwa kikundi kidogo cha ma-Hanafī kama tutakavyoonesha hivi sasa.

### RAI YA KWANZA KUHUSU HALI YA NNE

Wale walio hukumu kuwa Hijrah siyo wajib katika hali hii – Allaah Ta'ala ametupa udhuru kutokana na hili , na kwamba ni mustahabb tu. Hii ni Rai ya ma-Hanafī wote.

### *Dalili ya kwanza iliyotolewa kuhusu Rai hii;*

Ma-Hanafī wanasema kwamba Hijrah kutoka Dār al-Harb siyo wajib, kutokana na Hadithi: "Hakuna Hijra tena. Lakini, kuna Jihād na niyyah yake (Niyyah ya Jihād)." Na katika usimulizi mwingine "Hijrah imeshakatika. Kuna Jihād tu na Niyyah yake (Ya kupigana Jihād)."
Kuhusu Hadithi "…Kisha walinganieni wahame (Wafanye Hijrah) katika Miji yao waende katika mji wa Muhājirīn…" Hii imefutwa na "Hakuna Hijrah baada ya Fat-h (Ushindi). Badala yake kuna Jihād na Niyyah yake (Niyyah ya Jihād)."

Kwa hiyo wanasema kwamba Hadithi hii ina utenguzi wa jumla wa Hijrah, kwani Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) hakuwaamuru Waarabu waliosilimu kuhājir kwenda (nchini) kwake na hakuwakemea kwa kubaki kwao katika nchi/miji yao, na kwa sababu yeye (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alipokuwa akituma Jeshi kwenda kufungua miji alikuwa akimwambia kiongozi wake (wa Jeshi):

“ Pindi ukikutana na adui yako miongoni mwa Mushirikina walinganieni katika Mambo Matatu. Lolote kati ya haya watakapokujibu, wakubalie na ujizuwie; Na Jizue mwenyewe usiwadhuru kwa lolote. Walinganie katika Uislam (Walinganieni Wasilimu). Wakikujibu, Wakubalie, na jizuie kupigana nao. Kisha walinganieni wahame kutoka katika Miji yao waende katika mji wa Muhājirīn (Madīnah), na wajulishe kwamba, wakifanya hivyo, watapata Fadhila (Haki) na Ahadi zote za Muhājirīn. Wakikataa Kuhājir, waambie kuwa watakuwa (na hadhi ya) kama mabedui (al-A’rāb), na watakabiliwa na Amri za Allaah, kama vile waumini…”
Kwa hivyo hapa hakuwajibisha Hijrah juu yao.

*Dalili ya Pili;*

Yaliyotufikia sisi kutoka kwa Sa’īd bin Mansūr katika *Sunan* yake, na hadthi halisi iko katika *Swahīhayn (Sahih mbili – Bukhari na Muslim)* kwamba:

Safwān bin Umayyah, pindi aliposilimu, aliambiwa: “Hakuna Dini kwa yule asiyehājir.” Hivyo alikuja Madīnah na Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) akasema: “Nini kimekuleta hapa, Abā Wahb?” Akajibu: “Niliambiwa kwamba Hakuna Dini kwa asiye fanya Hijrah.” Hivyo Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) akamwambia: “Rudi,Ee Abā Wahb ndani ya Makkah, na baki nyumbani kwako, kwani Hijrah imeshakatika. Kuna Jihād tu na Niyyah yake (ya kupigana)”

### *Dalili ya Tatu;*

Hadithi ya Abū Sa'īd al-Khudrī kwamba, mtu mmoja alimuuliza Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kuhusu Hijrah, ambapo Mtume akasema: "Ole wako! Hakika Jambo la Hijrah ni gumu sana. Je, unamiliki Ngamia wowote?" Mtu Yule akajibu "Ndiyo." Mtume akamuuliza: "Je, Unatoa Zakaah kwa ajili yao?" Yule mtu akajibu "Ndiyo." Kisha Mtume akasema: "Basi nenda ukafanye 'amali nyuma ya miji na vijiji, kwani Allaah hatakupunguzia chochote katika 'amali yako"

Suala la msingi hapa ni kwamba Mtume SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam aliruhusu kuacha Hijrah.

### *Dalili ya Nne;*

Kwamba 'Abdullā bin 'Amr amesema: "Nilimsikia Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akisema: 'Muislam ni Yule ambaye wamesalimika Waislam [wengine] kutokana na Ulimi wake na Mkono wake, na Muhājir ni Yule ambaye anaacha yale ambayo Allaah Ameyakataza."

Kwa hiyo, hapa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) ameeleza kuwa Hijrah ni Kuacha dhambi na maasiya.

### *Dalili ya Tano;*

Kila hadithi isipokuwa hadithi ya Ibn 'Abbās "Hakuna Hijrah baada ya Fat-h (Ushindi)..." yenye amri ya Hijrah, inatafsiriwa kuwa inahusiana na Yule ambaye hayuko salama katika kuitekeleza dini yake, na hivi ndivyo wanavyolinganisha hadithi hizo.



---

Na baadhi ya ma-Shāfī' wanaona kwamba Yule anayeweza kuitekeleza (kuidhihirisha) Dini yake katika Dār al-Harb, akajitenga mwenyewe sehemu maalum (iliyojitenga), na kuwaepuka Makafiri, Hijrah hairuhusiwi (Imekatazwa), kwa sababu eneo hilo alikojitenga kwa wakati huo linakuwa Dār al-Islām, kutokana na Kujiepusha na Makafiri. Hivyo kwa kuondoka mahali hapo (Kuliacha eneo hilo), anakuwa amelirudisha eneo hilo katika utawala [Mamlaka] wa Makafiri, na hiki ni kitu kisichoruhusiwa, kwani kila sehemu/eneo ambalo wakazi wake wanaweza kujitenga na Makafiri huwa Dār al-Islām[48]



[48].Shaykh Abū Basīr at-Tartūs amesema: "Maeneo hayo, kama yanavyopatikana katika Nchi za Kiarabu, pia yanapatikana Ulaya na Nchi za Magharibi, ambapo waweza kukuta Sehemu ambazo Hazina kabisa utajo (Dhikr) wa Allaah Ta'ala, au hazina kabisa Waislam, achilia mbali (kutokuwepo) misikiti ambayo swala za Jamaa huswaliwa. Wakati huohuo, utakuta (Sehemu) maeneo mengine, mengi ambayo wakazi wao ni Waislam, na hautakuta asiye muislam humo. Utakuta Misikiti, Shule za Kiislam,n.k., kiasi ambacho unawezafikiri uko katika mji wa kiislam, au kwamba hauko Ulaya. Hivyo, katika hali hii, hakuna shaka kwamba inapendeza kwa Waislam waishio Magharibi (Nchi za Ulaya) kubakia katika maeneo haya yenye wengi wa Waislam, na yenye misikiti ya Ijumaa na Swala za Jamaa, kwani hili ni halali kwao. Na Allaah ni Mjuzi Zaidi. (Mf)

Na katika yale yanayotilia nguvu mtazamo huu, ni yale yaliyonukuliwa katika *Fatāwā* ya Shihāb ad-Dīn ar-Ramlī as-Shāfi'ī[49], ambapo aliulizwa kuhusu Waislam waliokuwa wakiishi katika eneo lilopo Andalusia liitwalo Arghūn, chini ya mamlaka ya mtawala wa Kikristo ambaye alikuwa akichukua katika mazao yao kile tu wanachoweza kumpa, hakuchukua zaidi ya hicho kwa nguvu, na hakufanya uhalifu/kosa (hakuvuka mpaka) dhidi ya mali yao au maisha yao. Kadhalika wana Misikiti ya kuswalia, waliweza Kufunga Ramadhani, Kutoa Zakaah, Kuwakomboa Wafungwa (wao) ambao wameingia katika Mikono ya Wakristo, Kutekeleza kwa Wazi Shari'ah za Uislam, kama ilivyo amrishwa, na kuzitumia hukmu za Shari'ah waziwazi kama ipasavyo – Na hakuna Mkristo aliyewapinga hata katika jambo lao moja. Vile vile waliweza Kuwaombea Du'ā katika Khutbah zao, Viongozi wao wa Waislam – bila kutaja majina yao – na waliweza kumuomba Allaah kuwapa Ushindi na Kuwaangamiza Maadui zao Waliokufuru. Kwa haya yote walikuwa katika wasiwasi kwamba walikuwa wakitenda dhambi kwa kukaa kwao katika Nchi/Miji ya Makafiri. Hivyo walikuwa wanauliza kama Hijrah ilikuwa ni Wajib juu yao au la, hali ya kuwa wanaweza kudhihirisha Dini yao wazi, kwa kukadiria kuwa kulikuwa hakuna mkataba kwamba ipo siku watalazimishwa kuacha Uislam.



---

[49]. (Jina lake kamili) Ni Muhammad bin Ahmad bin Hamzah ar-Ramlī ash-Shāfi'ī. Alizaliwa mwaka 919 A.D; Na Alikuwa katika ma-*Fuqahā* wa ki-Shāfi'ī. Alikuwa ni 'Ulamā mkubwa nchini Misri, na katika kazi zake maarufu sana ni *Nihāyat al-Mukhtar ilā Sharh al-Minhāj.* (Mf)

Pia mtu mmoja, kutoka katika nchi tuliyoitaja alisafiri kwenda kutimiza Nguzo yake ya Hajj bila Ruhusa ya Wazazi, kwa kuhofia kwamba wangemzuia kwenda,na iliulizwa kuwa Je, Hajj yake inakubalika?, Kwa kuzingatia ukweli kwamba imefanyika bila Ruhusa ya wazazi wake; na pia Je, Inaruhusika kwake yeye au hairuhusiki kurudi kwa wazazi wake ambao waliokuwa wakiishi nchini hapa.

*Hivyo, alijibu:*

*"Hijrah si Wajib kwa Waislam hawa kutoka katika miji yao, na hili ni kutokana na kuweza kwao Kuidhihirisha Dini yao na kwa sababu Mtume (SwallaLllaahu 'Alayhi wa Sallam) alimtuma 'Uthmān kwenda Makkah siku ya Hudaybiyyah kutokana na uwezo wake wa kuitekeleza (kuidhihirisha) Dini yake humo (Mjini Makkah) kwa Dhahiri. Kwa hakika hairuhusiki kwao Kuhama kutoka katika mji huu, kwa sababu inatarajiwa kwamba wengine Watasilimu kutokana na uwepo wao hapo na kwa sababu sehemu hii ya mji inahesabika sasa kuwa ni Dār al-Islām.Hivyo wakiuhama mji huo, utabadilika kuwa Dār al-Harb. Na katika yale yaliyosemwa katika Suala la kutekeleza wazi Shar'ah halisi, na kutokuwepo kwa upinzani kutoka kwa Makafiri juu yao kwa sababu ya hili, kwa miaka mingi yote hii, inaweza ikakadiriwa kuwa wako salama kutokana na Kulazimishwa kuuacha Uislam, Sheria za Kikafiri kutumiwa juu yao, na Allaah anamjua Yule mwenye kufanya Ufisadi na Yule mwenye kuleta Amani.*



---

*Kuhusu mtu aliyetoka kwa ajili ya Nguzo ya Hajj bila Ruhusa ya Wazazi wake, hakuna tatizo katika hili, kwani Wazazi wake hawana haki ya kumzuia yeye kufanya Hajj ya Fardh, kama ilivyo katika suala la Swalah na Swawm. Na ni ruhusa kwake kurudi kwa Wazazi wake katika mji uliokwisha kutajwa - baada ya kukamilisha taratibu za Hajj, na Hajj yake inakubalika (Inasihi), Nguzo yake imetimia." (Mwisho wa* maneno *ya ar-Ramlī)*

Na Rai hii inungwa mkono na kile kilichosemwa katika *al-Mughnī* ya Ibn Qudāmah:

"Na suala la tatu ambalo ni *Mustahabb* – si wajib – ni wakati mtu anaweza kuhājir, lakini pia anaweza kutekeleza Dini yake katika Dār al-Kufr. Hivyo inapendeza kwake Kuhājir ili kuweza Kufanya Jihād dhidi yao, Kuongeza idadi ya Waislam, Kuwasaidia, Kujiepusha mwenyewe kutokana na Kuongeza idadi ya Makafiri, kuchanganyika nao, na kushuhudia maovu yao. Lakini kama ilivyosemwa, SI LAZIMA kwake yeye kuhama (Kuhājir), kwa sababu ya uwezo wake wa kutekeleza mambo ya fardh ya Dini yake bila kuhama. Na al-'Abbās, ammi yake Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alikuwa akiishi Makkah kama Muislam. Na tumehadithia, kama katika *al-Isābah fī Tamyīz as-Sahābah:* " Na'īm an-Nahhām, alipotamani kuhājir, aliijiwa na (Watu wa) Kabila lake la Banū 'Udayy. Hivyo, wakamwambia: 'Kaa nasi, na baki na Dini yako. Tutakulinda na yeyote anayetaka kukudhuru.' Na aliishi na Mayatima na Wajane, pasi na kuhājir kwa muda fulani.

Baadaye, alihājir, na Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akamwambia: ' Watu wako walikuwa bora kwako kuliko watu wangu walivyokuwa kwangu mimi. Watu wangu walinifukuza,na walitaka kuniua, wakati watu wako walikuhami (Walikulinda) na walikukinga na dhara lolote.' Hivyo (Na'īm) akasema: 'Ee Mjumbe wa Allaah! Bali watu wako walikufukuza (wlikutoa) kukupeleka katika Tā'ah ya Allaah, na Jihād dhidi ya maadui WAKE (Allaah), wakati watu wangu walinizuilia na Hijrah na Tā'ah ya Allaah.'"

Na kuna sababu ya msingi inayounga mkono Rai hii, na ni ile aliyoiandika Ibn al-'Arabī katika *Ahkām al-Qur-ān:*

*"Na nilisema kumwambia Shaykh wetu, Imām mwenyekujinyima* Abībakr al-Fahrī: *'Hama nchi ya Misri uende nchini mwako' Hivyo alinijibu: " Sitaki kuhamia nchi ambayo imejawa na Ujinga (Jahl) na kukosa Maarifa' Hivyo nikamwambia: " Nenda Makkah, na ukae pamoja na Allaah na Mtume wake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), kwani kama ujuavyo kwamba kuhama miji hii ni wajib, kutokana na (mambo) yaliyomo ya Bid'ah na maasiya.' Akajibu: 'Na humu (Katika mji huu) Wengi wameongozwa katika Tawhīd kwa Mikono yangu, na ninaweza kuwaepusha watu na itikadi mbovu, na ninaweza kuwalingania katika njia ya Allaah 'Azza wa Jall…'"*

Na al-Mawrdī amesema: "Ikiwa anaweza kuitekeleza Dini yake kwa dhahiri(kuidhihirisha) katika miji ya Makafiri, mji huu unakuwa Dār al-Islām kwake yeye. Hivyo kubaki humo ni bora kwake Kuliko -



---

kuuhama, kutokana na matarajio kwamba Wengine watasilimu (Wataingia katika Uislam) kutokana na hili.”[50]

Na hizi ni dalili zinazojulikana na za wazi zaidi.

### *Rai ya Pili kuhusu Hali ya Nne.*

Wale walohukumu kwamba Hijrah ni Wajib, na kwamba mwenyekushindwa kufanya hivyo anakuwa katika madhambi, kwa sababu Allaah hajampa Udhru. Hii ni rai ya Wengi, wakiwemo (madh-hab ya) Mālikī, Shāfi’ī, na Hanbalī.

Na dalili za upande huu ni zile zote ambazo zilitajwa katika Hali Ya Kwanza Ya Muhājir, na hizi hazihitaji kurudiwa hapa. Lakini, tutajaribu tu kutaja nukta muhimu zaidi, kama ukumbusho.

### *Dalili ya Kwanza;*

Ni kauli yake Allaah:
‘Hakika wale ambao Malaika wamewafisha, hali wamezidhulumu nafsi zao (Kwa kutohājir), (Malaika) Watawaambia: ‘Mlikuwa katika hali gani (Katika jambo la Dini yenu) ?’ Watasema: ‘Tulikuwa Madhaifu katika ardhi hiyo.’ (Malaika) Watasema: ‘Ardhi ya Allaah haikuwa na wasaa na nyiniy kuhamia humo?’ Basi hao makazi yao ni Jahannam, nayo ni marejeo mabaya kabisa.’[51]



[50]. as-Shawkānī amesema katika *Nayl al-awtār:* “Na mgogoro ambao unaoletwa na hadithi inayokataza kukaa katika Dār al-Kufr haufichiki (Uko Wazi).
[51].an-Nisā’ : 97

Kadhalika kuna kauli yake Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam): "" 'Mimi niko mbali (Nimejitenga, niko kando) na kila Muislam anayeishi miongoni mwa washirikina (Makafiri),na niko kando na kila Muislam anayeishi na mshirikina (Kafiri).' Akaulizwa: 'Kwa nini, Ee Mjumbe wa Allaah?' Akajibu: 'Moto wao hautoonekana baina yao.'"[52]
Pia, kuna hadithi: *""Hijrah haitakatika, maadam adui kashapigwa vita."*[53]

Na wamejibu kuhusu hadithi ambayo inaonekana kuwa imefuta Hijrah, kama vile: "Hakuna Hijrah baada ya Fat-h (Ushindi)" na "Hijrah imeshakatika" na hadithi kama hizi ambazo zimekwishatajwa, wakisema kwamba maana ya hadithi hizo hi kuwa Hakuna Hijrah kutoka Makkah baada kutwaliwa (baada ya ushindi na kuwa chini ya Waislam), kutokana na kuwa kwake Dār al-Islām mpaka siku ya Qiyaamah, na kauli yake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kumwambia Safwān: "Hakika, Hijrah imeshakatika" inahusiana na Hijrah kutoka Makkah, kwa sababu Hijrah ni kuhama Dār al-Kufr. Hivyo mji huo ungetwaliwa, usingekuwa Dār al-Kufr, na pasingehitajika kuuhama. Hivyo hivyo, mji ambao utatwaliwa hauhamwi (Hijrah haifanywi kuondoka katika mji huo). Badala yake hijrah inafanywa kuuhamia (Kuundea na kuishi humo).



[53].Abū Dāwūd (2645) na ameisahihisha al-Albānī
[54].Ahmad (1/192) na al-Haythamī amesema kuwa watu wake ni thiqah.

## RAI YENYE NGUVU

Hakika mwenye kuzitazama rai hizi mbili atagundua kwamba Rai ya Pili ni sahihi (Ni ya Sawa) na ya Wazi zaidi kati ya hizo mbili, na haihitaji maelezo yoyote katika kuipa nguvu. Kutokana na hili, nasema kwamba Rai yenye nguvu ni YA PILI, kwa sababu dalili yenye nguvu iliyopo katika rai kinzani ni kauli ya Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam):

"Hakuna Hijrah baada ya Fat-h" na kwamba hadithi hii inafuta wajib wa Hijrah, kadhalika kauli yake kumwambia Safwān: "Hakika Hjrah imeshakatika…" [54]

Na hii haimaanishi kwamba hukmu ya Hijrah imeshakwisha (Imenaskhiwa), kama inavyomaanisha, kama Ibn al-'Arabī alivyosema: *"Inamaana kwamba Hakuna Hijrah kutoka Makkah baada ya Kutwaliwa kwake, kwa kuwa Makkah imeshakuwa Dār al-Islām mpaka siku ya Qiyaamah."*[55]

Kwa hiyo Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alikusudia kuwa Hakuna Hijrah baada ya Kutwaliwa mji na Waislam. Na kauli yake (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) Kumwambia Safwān: "Hakika, Hijrah imeshakatika." Inahusu Hijrah kutoka Makkah, kwani Hijrah ni Kuhama Dār al-Kufr. Hivyo mji huo ungetwaliwa, usingekuwa Dār al-Kufr, na pasingehitajika kuuhama. Hivyo hivyo, mji ambao utatwaliwa hauhamwi (Hijrah haifanywi kuondoka katika mji huo). Badala yake hijrah inafanywa kuuhamia (Kuundea na kuishi humo)."



[54]. Kama ilivyotangulia kutajwa, hadithi inapatikana katika *sunan* ya Sa'īd bin Mansūr.
[55].Suala la Makkah kuwa Dār al-Islām hadi siku ya Qiyaamah litaelezwa baadae katika Kitabu.(Mf)

Kuhusu kauli ya Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam):

"Muislam ni Yule ambaye Waislam (wengine) wamesalimika kutokana na Ulimi wake na Mkono wake, na Muhājir ni Yule mwenye kuacha yaliyokatazwa na Allaah"[56]

Twasema kuwa Hijrah ni kuacha dhambi na maasiya, kama walivyosema. Lakini, hili halimaanishi kwamba hakuna hijrah ya kimaumbile (ya kimwili), kwani hakuna mgongano katika mawili hayo. Ki ukweli, miongoni mwa Hijrah ya kimaumbile (ya kimwili) ni kwamba mtu anaacha madhambi na maasiya, Hatua kwa hatua, hata kama yeye hafanyi madhambi. Hivyo, kinachoweza kusemwa ni kwamba kuna aina mbili za Hijrah: Hijrah ya Kiroho na Hijrah ya kimaumbile (ya Kimwili), na kila aina inahitajia (inategemea) aina nyingine. Aina ya Pili inajumuisha aina ya kwanza, na hakuna shaka katika hili. Kuna Kanuni isemayo: "Tunatenda Kulingana na dalili zote mbili, kulikoni kuacha mojawapo" na kwa namna hii, katu hakutakuwa na Ubatilishaji/Utenguzi katika (hadithi) hizo mbili,isipokuwa kama kuna dalili itakayotuzuia sisi kuzilinganisha (kuzipatanisha) dalili hizo, kwani (kunaskh) kutengua/kufuta ni kuondoa kabisa hukmu, bila kujali dalili za hukmu hiyo. Hapa ndipo tatizo lilipo la fikra hii kwa kutazama hadithi, kwani hukmu ya ki-Shari'ah inapingwa/inakataliwa bila dalili.



[56]. al-Bukhārī (10)

Rai hii ambayo nimeiwasilisha ni rai ilochaguliwa na viongozi wote wa *Da'watus-Salafiyyah*, na mwenye kutazama katika *ad-Durar as-Saniyyah*, kauli zilizonukuliwa za ma-'Ulamā wa Najd pamoja na Maandiko (Vitabu) ya Shaykh Muhammad bin 'Abd al-Wahhāb, atalifahamu hili kiuhakika, kiasi kwamba Shaykh 'Abd ar-Rahmān bin Hasan amesema: *"Ibn Hajar ametaja kwamba, kama ilivyo Hijrah ni Wajib kutoka katika nchi/miji ya Ukafiri, kadhalika ni wajib kutoka katika nchi za Kiislam ambazo Muislam hawezi Kutimiza Fardh kwa dhahiri."*

Shaykh 'Abd ar-Rahmān akaongeza: *"Vilevile, ni Wajib kwa kila mmoja aliyeko katika mji wa madhambi (maasiya) ambao hawezi kufanya juhudi kubadilisha madhambi haya, kufanya Hijrah kwenda ambako anaweza kumwabudu Allaah vizuri, kutokana na kauli ya Allaah:*

'Basi baada ya kutanabahi usikae pamoja nao (hawa) watu Madhalimu'[57]"[58]

Na kwa hili, Rai ya Pili inapewa nguvu. Kilichobaki tu ni Waislam kufahamu hasa KUIDHIHIRISHA DINI YAKE nini maana yake. Hivyo nimeandika sura fupi Ya peke yake kuhusu hili.



[57]. al-An'ām : 68
[58]. Ad-Durar ad-Saniyyah (8/291)

## UKWELI KUHUSU MTU KUIDHIHIRISHA DINI

Watu wengi wanaamini kwamba kinachomaanishwa katika mtu kuidhihirisha dini yake (kuitekeleza Dini yake kwa dhahiri), ni kule tu mtu Kuswali, Kufunga, Kusoma Qur-ān katika Dār al-Kufr na Dār al-Harb bila mtu yeyote kukupinga au Kukudhuru. Hivyo kama utafanya haya utakuwa Umeidhihirisha (umetekeleza) Dini yako kiukamilifu na dhahiri ukiwa miongoni mwao. Huu ni ufahamu wa Kimakosa na ni Kosa kubwa sana linalotakiwa kuondolewa, kwani Allaah anasema:

"Kwa Yakini mna Kigezo kizuri kwa Ibrāhīm na wale walio pamoja naye, walipowaambia watu wao (Makafiri): Hakika Sisi tumejitenga nanyi na Yale Mnayoyaabudu badala ya Allaah; Tunakukataeni (Tunakukanusheni), na umekwisha Dhihiri Uadui na Bughudha ya daima baina Yetu na Nyinyi mpaka mtakapo Muamini Allaah pekee. Isipokuwa (Hamna kigezo) katika kauli yake Ibrāhīm kumwambia Baba yake: *'Nitakuombea Maghfirah (Msamaha),* na wala sikumilikii chochote mbele ya Allaah. Rabb wetu tumetawakkal kwako, na kwako tunarudia kutubia, na kwako tu ndiyo Marejeo."[59]

Hivyo mtu kuidhihirisha Dini yake kunatimia kwa Kutangaza Ukafiri wa Taasisi (Mashirika) hizi, na Kuweka Wazi Uadui Huu kwao na Kuwajulisha Makafiri hawa na waovu hawa kuwa Tumewakufuru (Tumewakanusha) wao, na kwamba tuna Uadui Dhidi Yao na kwamba Tukipata Nguvu, hatutawaacha (waendelee kuwepo) katika Mgongo wa Ardhi kama 'Umar alivyosema,pindi alipoulizwa na Mtume (Swalla Allaahu 'Alayhi wa Sallam):

" 'Unafikiria nini ewe Ibn al-Khattāb (Kuhusu Mateka wa Badr)?'



[59]. al-Mumtahinah: 04

Hivyo alimjibu:

“Nikasema: ‘Wallaahi sikubaliani na Abū Bakr. Lakini, nafikiri kwamba, unatakiwa unipe mtu (ndugu) wangu ili nimpige (nimkate) Shingo yake, na ‘Aliy umpe ‘Aqīl ili ampige Shingo yake, na Hamzah mpe kaka yake, ili aweze kumpiga shingo yake, ili Allaah apate kujua kwamba hakuna nafasi yoyote katika Nyoyo zetu kwa ajili ya (mapenzi ya) Makafiri. Wale ni wahishimiwa (Watukufu) wao, na viongozi wao, na ma- Kamanda wao.’

Hivyo, mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam), akachagua yale aliyosema Abū Bakr, lakini siyo niliyosema mimi. Hivyo, Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam), akachukua Fidia kutoka kwao (mateka). Siku nyingine, nikaenda kwa Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) na Abū Bakar, nikawakuta wote wanalia, hivyo nikasema:

‘Ewe Mtume wa Allaah, niambie, nini kimewafanya wewe na sahibu yako mlie? Ikiwa kuna sababu ya Kulia, nitalia pamoja na nyinyi, na kama hakuna sababu ya kulia nitajifanya kulia pamoja nanyinkwa sababu mnalia.’

Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) akasema:

‘Nalia kwa sababu ya kile sahibu zako walichoandaliwa kutokana na kuchukua kwao Fidia. Nimeoneshwa Adhabu inayowasubiri (Inayowakabili). Ilisogezwa karibu usawa wa mti huu.” Kisha Allaah akateremsha Āyah: ‘Haimpasii Nabī awe na Mateka (Na akawaacha Huru kwa Fidia) mpaka apigane sana na kushinda (barabara) katika nchi…’ mpaka Āyah ‘…Basi kuleni katika (Ghanīmah) vile Mlivyoteka vitani ni halali na ni vizuri…”[60]



[60].al-Anfāl : 67-68

Kwa hiyo alifanya Ghanīmah kuwa halali kwao. Hivyo ilipokuwa Siku ya Vita vya Uhud, mwaka ulofuatia waliadhibiwa kwa sababu ya fidia ambayo walichukua siku ya Badr. Hivyo sabiini (70) kati yao waliuliwa, na Maswahaba wa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) walimkimbia (mtume), na meno yake yaling'olewa, na damu ililowanisha uso wake, na Allaah akateremsha Āyah:
'Mna nini nyinyi? Ulipokusibuni msiba ambao nyinyi mmekwisha watia Maadui mara mbili yake mlisema: 'Umetoka wapi huu?' Sema: 'Huo ni kutoka kwenu wenyewe' Hakika Allaah juu ya kila kitu ni muweza.'[61]

… Kwa sababu ya kuchukua Fidia."[62]

Na katika maelezo mazuri ya maana iliyotajwa mwanzo ni kile alichokiandika at-Tabarī katika *Tafsīr* yake, ambapo amesema:

"Katika Āyah hii:

'Kwa Yakini mna Kigezo kizuri kwa Ibrāhīm na wale walio pamoja naye, walipowaambia watu wao (Makafiri): Hakika Sisi tumejitenga nanyi na Yale Mnayoyaabudu badala ya Allaah; Tunakukataeni (Tunakukanusheni), na umekwisha Dhihiri Uadui na Bughudha ya daima baina Yetu na Nyinyi mpaka mtakapo Muamini Allaah pekee. Isipokuwa (Hamna kigezo) katika kauli yake Ibrāhīm kumwambia Baba yake: *'Nitakuombea Maghfirah (Msamaha),* na wala sikumilikii chochote mbele ya Allaah. Rabb wetu tumetawakkal kwako, na kwako tunarudia kutubia, na kwako tu ndiyo Marejeo.'[63]



[61]. Āl 'Imrān : 165
[62]. Muslim (1763) na Abū Dāwūd (2690)
[63].al-Mumtahinah: 04

…Allaah Ta'ala anawaambia wanaomwamini yeye, miongoni mwa Maswahaba wa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), kwamba Ulikuwapo kwenu nyinyi – Enyi waumini – Mfano Bora, Kiigizo Bora, Kwa Ibrāhīm *Khalīl* (Rafiki mwandani) wa Ar-Rahmān nyinyi Kumfuata na Kumuiga, pamoja na wale waliopo naye katika Mitume wa Allaah.

Ibn Zayd anasema, kuhusu kauli ya Allaah 'Azza wa Jall –
"'Kwa Yakini mna Kigezo kizuri kwa Ibrāhīm na wale walio pamoja naye…' Kwamba wale walio pamoja naye ni Mitume, na kauli yake Allaah '…walipowaambia watu wao (Makafiri): Hakika Sisi tumejitenga nanyi na Yale Mnayoyaabudu badala ya Allaah' Inahusu pindi walipowaambia watu wao waliomkufuru Allaah, na wakamwabudu Tāghūt: 'Enyi watu! Sisi tumejitenga nanyi na tumejitenga wale mnaowaabudu pamoja /kinyume na Allaah katika Masanamu [Matāghūt] na Miungu!'

Na kuhusu kauli yake Allaah 'Tunakukataeni (Tunakukanusheni), na umekwisha Dhihiri Uadui na Bughudha ya daima baina Yetu na Nyinyi mpaka mtakapo Muamini Allaah pekee.', Allaah anasema, kuwafahamisha kauli ya Mitume wake kuwaambia watu waliokufuru kwamba 'Tumekukufuruni (Tumekukataeni), Tunayakataa mambo yenu mlonayo ya kumkufuru Allaah na Tumekataa 'Ibadah zenu na mnavyoviabudu kinyume/pamoja na Allaah, umeshaanza Uadui na Chuki kati yetu sisi na nyinyi daima kwa sababu ya Kumkufuru kwenu Allaah na Kuwaabudu wengine kinyume na Allaah, na Hakutakuwa na Amani au Huruma kati yetu



---

mpaka Mtakapo Muamini Allaah peke yake, na mpaka Mtakapo mkubali Allaah, pekee,na Mkampwekesha katika 'Ibaadah.'

Na kauli yake Allaah: '…Isipokuwa (Hamna kigezo) katika kauli yake Ibrāhīm kumwambia Baba yake: *'Nitakuombea Maghfirah (Msamaha),* na wala sikumilikii chochote mbele ya Allaah…' Maana yake ni kuwa Kulikuwa na Mfano Bora kwenu nyinyi kwa Ibrāhīm na wale walio pamoja naye katika mambo haya tuliyoyataja – ya kudhihirisha Bughudha/Uadui kwa Makafiri, na Kutokuwa na Ushirikiano nao wa aina yoyote – Isipokuwa katika usemi wa Ibrāhīm kumwambia baba yake kwamba *'Nitakuombea Maghfirah (Msamaha),'* hamna mfano nyinyi katika hili (msiseme na kutenda hivi).

Ibn Kathīr (Rahimahullaah) amesema: " Allaah anasema kuwaambia Waja wake waumini - ambao *amewaamrisha kuwa Wakali dhidi ya Makafiri na Kuwa na Uadui dhidi yao na Kuwatenga/Kuwaepuka, na Kujitenga nao* – kwamba kulikuwa na Mfano Bora kwao kwa Ibrāhīm na wale walioko naye – Wafuasi wake *(Maswahaba wake)* Waloamini pamoja naye – walipowaambia watu wao:

'…Sisi tumejitenga nanyi..' Maana yake Tumejitenga (Tumejiweka mbali) wenyewe na na nyinyi,na Mnavyoviabu kinyume na Allaah; '…Na Tumekukufuruni (Tumekukataeni)…' Yaani: Katika Dini Yenu na nyendo (Mwenendo wenu) zenu;



---

'…Na umekwisha dhihiri Uadui na Chuki/Bughudha ya Daima kati Yetu sisi na Nyinyi…' Maana yake: Uadui/Bughudha na Chuki imeruhusiwa (Imehalalishwa) Kati yetu sisi, na ikiwa mtaendelea kubaki katika Kufru yenu, kisha tutajitenga na nyinyi na Kuwachukia mpaka mtakapo Muamini Allaah, Pekee – Mumpwekeshe katika Kumuabudu, bila Washirika wowote, na kuacha mnavyoviabudu pamoja naye katika Masanamu na Miungu."

Na katika *ad-Durar as-Saniyyah,* Watoto wawili wa Shaykh Muhammad bin 'Abd al-Wahhab wamesema:

*" Na mtu Kudhihirisha Dini yake (Kutekeleza Dini yake kwa Dhahiri) ni Kuwaita wao (Makafiri) kuwa ni Makafiri, na Kubainisha makosa ya Dini yao, na Kuwakosoa, na Kujitenga nao, Mtu Kujizuia kuwa karibu nao na Kuwachini (Kuwanyenyekea) yao, na Kuwatenga*. Kuswali tu, hakuzingatiwi kuwa ni Kuidhihirisha Dini, na usemi wa mtu kwamba 'Tunawatenga wao Tukiwa katika Swala, na hatuli vichinjwa vyao' (Usemi huu) ni Mzuri, lakini hivi peke yake haitoshi kuwa ndo kuidhihirisha Dini. Badala yake, yaliyotajwa hapo juu ni lazima."

Na Shaykh Hamad bin ‘Atīq (Rahimahullaah) amesema:

“ Na kinachokusudiwa (katika Kudhihirisha Dini) ni kuonyesha/kudhihirisha wazi Uadui na Chuki kwa Yule asiye mpwekesha Mola wake katika ‘Ibaadah. Hivyo kutimiza haya kwa ‘Ilm na Vitendo, na akadhihirisha hili wazi mpaka watu wa mji wake wakafahamu hili kutoka kwake, hivyo Hijrah haitakuwa wajib kwake kutoka katika mji wowote aliopo. Kwa Yule ambaye si kama hivi – Lakini anadhani kwamba akiachwa akaswali na kufunga na kufanya Hijjah, hawajibiki kuhājir – Huu ni Ujinga katika Dini, kutokuzingatia umuhimu wa Ujumbe wa Mitume. Katika miji, ikiwa utawala ni wa watu wa Bātwil, waabudu Makaburi, Wanywaji wa Pombe, na Wacheza Kamari, watu hawa hawaridhiki isipokuwa na mambo ya shirk na hukmu ya matāghūt, na sehemu yoyote ambayo hali iko kama hivi, hakuna shaka (hata) kwa mtu mwenye ufahamu mdogo kabisa wa Kitabu na Sunnah kwamba watu wake wako kinyume na yale ambayo Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) alikuwa akiyafanya.”[64]

Na limebaki suala ambalo Sijafafanuliwa mpaka sasa, nalo ni: “Je, inatosha katika suala la Kudhihirisha Uadui kwa Mkafiri, kafiri kujua tu hili kutoka kwako, kwa sababu ya kauli ya Allaah Ta’ala:

“Wakasema: ‘Tulimsikia kijana mmoja akisema dhidi yao, (Ni Yule) anayeitwa Ibrāhīm’’[65]



---

[64]. ad-Durar as-Saniyyah (5/413-418)
[65]. Al-Anbiyā’ : 60

Hata kama usipozungumza na wenyewe wakiwepo, au wakiwepo wale watakao wapelekea wao ujumbe? Au ni lazima kutangaza hili *kwa sauti kubwa* ambayo itasikika kila pande, kwa kuwa anayechunguza Nusūs za Sunnah atakuta yote haya mawili? Lakini kuna makubaliano kwamba kwa Yule ambaye kujitenga kwake na Makafiri au (Murtaddīn) Wapagani na Dini yao, haijulikani kwa Maadui zake, wala kwa waumini, kwamba inakuwa wajibu kabisa juu yake kudhihirisha hili kwa njia yoyote ambayo ujumbe utawafikia; La si hivyo, Hijrah inakuwa wajib kwake kutegemeana na uwezo wake, na anafanya dhambi kwa kutofanya hivyo."

## KANUNI ZA NJIA YA HIJRAH

*Ya Kwanza*: Ni juu ya Muhājir Kusubiri ujira wake kutoka kwa Allaah, na kuweka Niyyah yake khasa kwa ajili ya Kupata Radhi za Allaah, na kwamba anahājir ili kuipa Ushindi Dini yake, pamoja na kuepuka Fitnah. Haitakiwi Kuhājir kwa sababu ya kutarajia kupata Rizqi (mahitaji ya kidunia) na raha katika ardhi [mji] hiyo, kwani lengo la Hijrah si kutafuta Rizqi (Mahitaji ya Kimaisha).

Ibn Kathīr amesema, katika kuelezea kauli ya Allaah:
"Na anayehājir katika njia ya Allaah atapata katika ardhi hiyo mahali pengi pa kukimbilia kujihifadhi na Rizq."[66]

…Kwamba Qatādah amesema: "Maana yake, anatoka katika Upotofu kwenda kwenye Uongofu, na kutoka katika Umaskini kwenda kwenye Utajiri."



[66]. an-Nisā' : 100

Hivyo, Āyah inaondoa hofu mbalimbali zinazotarajiwa kwa Yule anayehājir, na kugeukia katika Khatari kubwa za Hijrah, ili asighurike kwa kufikiri kwamba atatimiza ndoto zake nzuri bila kupata matatizo kwanza katika njia yake ya Da'wah. Kutokana na hili, Āyah ilifuatiwa na:

"Na atakayetoka nyumbani kwake akiwa ni mwenye Kuhājir kwa ajili ya Allaah na Rasūl wake, kisha Mauti Yakamfika, Basi Ujira wake Umehakikika kwa Allaah,na Allaah Daima ni Mwingi wa Kughufiria, Mwenye Kurehemu."[67]

Kwa hiyo (Kifo) Mauti pia Yanatarajiwa.

Shaykh 'Abd ar-Rahmān bin Hasan amesema, katika *ad-Durar as-Saniyyah:*

"...Ijapokuwa ni kweli kwamba wengi katika wale wanao fanya Hijrah huishia Kupata Amani (Usalama), Hishima, na Kuimarika (Kutawala), na Ushindi, kama ilivyotokea kwa Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na Wafuasi wake – Waliopita na Wa sasa. Na kutokana na Hijrah, Jihād bila shaka husimamishwa, na Neno la Allaah huwa Juu, na Tā'ah ya Allaah huenea katika ardhi.

Na Faida za Hijrah katika dunia ni nyingi sana, kama Allaah alivyosema: " Na wale waliohājir kwa ajili ya Allaah baada ya Kudhulumiwa,Tutawapa Makazi Mazuri Duniani. Na bila shaka Ujira wa Ākhirah ni Mkubwa zaidi lau wangelikuwa wanajua."[68]



[67].an-Nisā' : 100
[68].an-Nahl : 41

Hivyo ni lazima kubainisha hili ili yasijirudie yale yaliyowatokea Waislam wengi wa Algeria na Moroko, wakati walipoitwa kufanya Hijrah na ndugu zao kwenda kupigana Jihād, na waliahidiwa Rizq na Makazi Mazuri. Walipokosa chochote katika walivyoahidiwa – badala yake, walikjikuta wenyewe katika hali mbaya kiasi cha wale walowaacha nyuma (Hawakuhajir) ndimi zao zilizungumza maneno ya kumwogopesha mtu, maneno ambayo yaliwapa dhana mbaya juu ya Allaah – Ametakasika Allaah – na Mapungufu na dhana Mbaya.

*Ya Pili:* Mtu anatakiwa awe na uhakika kabisa kuhusu hali ya mji kwamba ni Dār al-Kufr au Dār al-Harb. Hapa hatuwezi kuwajibisha Hijrah kwa Waisam ambao wako katika mji ambao unachukuliwa kuwa ni Dār Murakkabah[69], isipokuwa kama mtu hawezi kuidhihirisha humo Dini yake, kama Ibn Taymiyyah alivyoulizwa maswali yafuatayo kuhusu watu wa Mārdīn[70]

a) Je, mji huo ni Dār al-Harb, ama ni mji wa amani?
b) Je, ni wajib kwa waislam waishio humo Kuhājir kwenda katika Dār al-Islām, au la?
c) Ikiwa ni wajib kwake Kuhājir, na hafanyi hivyo, na zaidi anawasaidia Maadui wa Waislam kwa nafsi yake na Mali yake, Je yeye ni mwenye Madhambi katika hili?
d) Je, wanaomtuhumu yeye kwa Nifāq na wanamtukana yeye wana dhambi,au la?



[69].Dār Murakkabah: Ni mji ambao hali yake ni Mchanganyiko. Rejea mada ilopita kuhusu aina mbalimbali za Diyār (Mf)
[70].Mji unaopatikana Kusini-Mashariki mwa eneo la Anatolia - ya Uturuki ya sasa.(Mf)

Ibn Taymiyyah alijibu:

*“AlhamduliLlaah, Damu na Mali za Waislam ni tukufu popote walipo, iwe ni Mārdīn, au kwingineko. Kuwasaidia wale walioikataa Shari’ah ya Uislam hairuhusiwi, iwe ni Mārdīn,au kwingineko. Anayeishi humo, ikiwa hawezi kudhihirisha Dini yake, Hijrah ni Wajib kwake. La si hivyo (Ikiwa anaweza kudhihirisha Dini yake), itakuwa ni Mustahabb tu, na si wajib kwake. Watu Kuwasaidia Maadui wa Waislam kwa Mali au Nafsi zao ni Haram, na ni wajib kwao wao kuepuka kufanya hivyo, kwa namna yoyote iwezekanayo. Wakiwa hawawezi kufanya hivyo isipokuwa kwa njia ya Hijrah, Hijrah inakuwa Wajib juu ya kila mmoja wao. Hairuhusiwi (Haifai) kuwatukana wao kama kikundi na kuwatuhumu wao kwa Nifāq (Unafiki), kwani kutukana na kutuhumu Unafiki yafaa kwa watu maalumu ambao wameelezwa katika Qur-ān na Sunnah, na hii inaweza kuhusisha baadhi ya watu wa Mārdīn, pamoja na watu tofauti na hao.*

*Lakini kuhusu hadhi yake kuwa ni Dār al-Harb au mji wa amani: Ni Dār Murakkabah, kwani una hali zote mbili. Si mji ambao umejisalimisha kiasi kwamba ndani yake Shari’ah za Uislam zinatekelezwa. Kadhalika, siyo Dār al-Harb, ambao wakazi wake ni Makafiri. Lakini (mji huu) ni kigawanyo cha tatu, ambapo Muislam anashughulikiwa kama anavyostahiki, na ambaye ameikataa Shari’ah ya Uislam anapigwa vita na anashughulikiwa kama apasavyo kushughulikiwa.”*

Kwa kuzingatia haya yalotangulia kutajwa, mtu anaweza kuhitimisha kwamba ni Mustahabb – siyo Wajib – Kufanya Hijrah kutoka katika eneo husika ikiwa mtu anaweza kutekeleza (Kudhihirisha) Dini yake katika eneo hilo, ili kwamba tusiende na Kuwatuhumu wengine kwa madhambi bila dalili sahihi na ya wazi. Ikiwa hawezi kudhihirisha Dini yake, bila shaka, Hijrah ni Wajib juu yake.

*Ya Tatu*: Linaloweza kuwa wajib kwa 'Ulamā laweza kuwa si wajib kwa Mtu wa Kawaida, na linalokuwa wajib kwa mtu ambaye amebeba jukumu la Da'wah linaweza kuwa si wajib kwa wengine tofauti na yeye, na linalokuwa muhimu ili kutimiza wajibu nalo ni Wajib. Hivyo, wajib wa Hijrah juu ya Kikundi (Jmā'āt) siyo kama wajib juu ya mtu binafsi, na wajib wake kwa watu ambao Hijrah italeta manufaa katika Uislam siyo kama wajib juu ya mtu ambaye Hjirah yake itapelekea tu katika kujichosha na kumaliza nguvu, kadhalika dhiki (tabu) kwa watu wengine walio pamoja naye. Mtu anatakiwa kurejea katika dalili za kishari'ah na siyo mihemko ya kiimani, kwani suala hili ni katika masuala ya Dini na Shari'ah.

*Ya Nne*: Mtu hatakiwi kupuuza vigawanyo vilotajwa na Ibn Qudāmah katika *al-Mughnī* ambapo amesema: *"Yule ambaye Hijrah ni Mustahabb – Si wajib – ni Yule awezaye kufanya Hijrah, na anaweza kudhihirisha Dini yake katika Dār al-Kufr. Hivyo, inapendeza kwake kufanya Hijrah, kutokana kile ambacho kitapatikana kwake yeye kwa Kufanya Jihād dhidi yao, Kuongeza na Kusaidia jamii ya Kiislam, na*

*kupunguza idadi ya Makafiri, kuepuka kuchanganyika nao na kushuhudia maovu yao akiwa miongoni mwao. Lakini bado itakuwa si wajib kwake, na hili ni kutokana na uwezo wake wa kutimiza Wajib wa Dini yake bila kuhitaji kufanya Hijrah, kama* al-'Abbās *– ammi yake Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alivyokuwa akiishi Makkah, japokuwa alikuwa ni Muislam!"* (*Mwisho wa maneno ya Ibn Qudāmah*).
Hivyo,Mtu anatakiwa kuliweka akilini hili ili asiwe mkali dhidi ya wale ambao hawaoni Hijrah kuwa ni Wajib katika hali hii, na wanaona kuwa Hijrah ni Mustahabb tu.

*Ya Tano* : Muhājir Muumini anatakiwa Kuondoka pale alipo, kwenda ambapo ni Pazuri zaidi kuliko alipo. Anatakiwa kwenda mahali ambapo hakuna madhambi ambayo yameenea katika eneo analohama. Vinginevyo, ikiwa hata pata eneo kama hilo, hawajibiki kufanya Hijrah. Hivyo,anatakiwa Kuhājir kutoka Dār al-Kufr kwenda Dār al-Islām, au kutoka mji wenye Ukandamizaji na madhambi (Maasiya) kwenda kaatika mji wenye Haki na wema. Kwani Hijrah kutoka katika Uovu mmoja kwenda katika Uovu mwingine, au kutoka katika mji wenye madhambi kwenda mji wenye madhambi sawa, hii si chochote isipokuwa ni kujichosha nafsi, haina manufaa, na kupoteza fedha. Ikiwa hawezi kupata mji ambao uko safi, na akakuta kwamba madhambi yametapakaa katika miji yote,[71] anapaswa -



[71].Hii ndiyo hali ilivyo hii leo, inatuleta katika nukta muhimu: Kutokuwepo kwa Dār al-Islām halisi hivi sasa haimaanishi kwamba Wajib wa Hijrah umekwisha. Lakini, kama shaykh alivyoelezea, mtu anawajibika Kuhājir kwenda pazuri, twaweza kusema hivo. Yaani, mtu anatakiwa siku zote aangalie sehemu ambayo utekelezaji wake wa Uislam utakuwa ni Mzuri zaidi kuliko sehemu alipo, japokuwa anakokwenda siyo Dār al-Islām.(Mf)

kuhājir kutoka mji ambao madhambi yanafanywa dhahiri kwenda mji ambao una dhambi hafifu (kidogo) kuliko mji wake, au kutoka mji ambao kuna uovu kwenda mji ambao matendo ('Ibaadah) ya wajibu yanaachwa au hayafanywi. Kwa Mfano, akiwa katika mji ambao Zinaa na uzinifu umesambaa sana, pia kuna Dhulmah na Ukandamizaji,na mji mwingine una Ukandamizaji tu bila Zinaa, ni lazima ahamie katika mji huu, kwa sababu una uovu mmoja kati ya maovu mawili, na si yote mawili.

Na nauliza:
Je, yafaa kwetu sisi sasa kuwajibisha Hijrah kwa Muumini kutoka mji ambao – ingawa hali yake haiko wazi – ndani yake Shirk imefichika kuliko ilivyo katika mji ambao anatamani kuhamia? Na hali ya mji huu anaotaka kuhamia siyo safi sana kama inavyotakiwa kuwa, isipokuwa unaweza kuona na kusikia ikhlāsw ya Viongozi wake katika kutekeleza Uislam, wakiwa na mtazamo/dhamira halisi ya Uislam lakini ambao bado haujadhihiri, hasa kuhusu Shirki ya Makaburi, ambayo siku zote tumekuwa na wasiwasi nayo. Na mfano wangu katika Shirki ya Makaburi usichukuliwe kuwa ni kupuuza Shirki katika Hukmu ya Allaah Ta'ala, au Shirk ya Ulūhiyyah na kuabudu Mataifa ya Kikafiri, au Shirki ya Kukataza Jihād kwa matakwa ya Mataifa Makubwa ya Kikafiri – yote haya yamedhihiri katika mataifa yanayojinasibisha na Uislam. Na natumaini kwamba mfano huu wa Shirki ya Makaburi hauchukuliwi kama uchokozi kwa wale ambao ni wakweli katika kutekeleza na kutenda kwa mujibu wa Shari'ah ya Allaah. Badala yake, hii ilikuwa kwa ajili tu ya kuonesha hali ambayo inatakiwa ifahamike katika akili ya Muhājir kabla ya Hijrah yake, na ili asiishie kukwamishwa na Kurudishwa nyuma na Utata wowote.

*Ya Sita* : Ni Haram mtu ambaye alishahājir kurudi nyuma katika Hijrah yake bila Udhru wa Ki-Shari'ah unaoruhusiwa. La si hivyo, atakuwa ametenda moja ya Madhambi Makubwa. Na Shaykh 'Abdillāh bin 'Abd al-Latīf amesema katika Ushauri wake kwa watu wa Artāwiyyah:

"Na Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alijulishwa kuhusu mtu ambaye alihājir, kisha akarudi katika Hijrah yake (Mji alouhama) kuja kuishi na Mabedui. Hivyo akamwambia: *"Hii ni Kufr ndogo. Yeyote mwenye Kufanya hivi amelaaniwa, na mwenyekubaki na mabedui na akatimiza Uislam wake ni bora zaidi kuliko aliyehājir, na akarudi nyuma katika Hijrah yake."*[72] Na imenifikia mimi kwamba katika watu wa al-Artāwiyyah ni wale waliohājir na wakajiimarisha wenyewe, na sasa wanatamani kurudi katika hijrah (miji) yao (waloihama),wakatembea na mabedui. Na hili ni janga kubwa Na mwenyekufanya hivyo, hasalimiki na kuanguka katika Riddah[73] (Kufr), na kuwa miongoni mwa wale waliorudi nyuma kwa visigino vyao baada ya kubainishiwa Uongofu wa wazi. Hivyo, tahadharini na hili, na kuweni na subrah. Stahamilini (Vumilieni),Kuweni makini na kuweni imara katika Amri za Mola wenu, msiwe katika wale waliouza Neema ya Allaah kwa Ukafiri. Na namuomba Allaah atuongoze mimi na nyinyi…"[74]



[72].Sikuweza kukutana na Hadithi yenye maneno haya, na haipo. Yawezakuwa kwamba Shaykh alikuwa anasimulia maana ya Jumla ya hadithi iliyosimuliwa na at-Tabarānī, kupitia Jābir bin Samurah*: "Allaah amemlaani Mwenye kuishi na Mabedui baada ya Hijrah yake. Allaah amemlaani mwenyekuishi na Mabedui baada ya Hijrah yake, isipokuwa katika zama za Fitnah, kwani kuishi na Mabedui ni bora zaidi kuliko kuishi miongoni mwa Fitnah."* Al-Haythamī amesema, katika *Majma' az-Zawā'id:* "Imepokewa na at-Tabarānī, na sanadi yake ina msimulizi ambaye sijui chochote kuhusu yeye." Lakini, maana (ya hadithi) inatiliwa nguvu na hadithi iliyopokewa na an-Nasā'ī, ambayo itatolewa kwa ufupi kupitia (upokezi) maneno ya Ibn Hajar.

[73].Kinachomaanishwa hapa siyo kwamba mtu kurudi katika Hijrah yake ni Riddah, kwa nje na ndani. Lakini, anasema kwamba kwa kutembea (Kuwa pamoja) na mabedui, ambao wamesemwa na Allaah kuwa ni Watu walopindukia mipaka katika Kufr na Nifāq, mtu anajiweka mwenyewe katika (hatari ya) uwezekano wa kufuata mwenendo wao.(Mf)

[74].ad-Durar as-Saniyyah (1/81)

Na kutokana na hili, Ibn Hajar al-‘Asqalānī amesema:

“Kuweka kwake (al-Bukhārī) mlango wenye kichwa cha habari: *‘Kutembea na Mabedui wakati wa Fitnah’* Inahusiana na Muhājir aliyeondoka katika mji aliohājir ili kutoishi na Mabedui, na kisha kurudi kuwa Bedui baada ya Hijrah yake, na hili limekatazwa, isipokuwa kwa idhni ya AL-HAKĪM (Allaah). Na yeye (al-Bukhārī) amebainisha zama za Fitnah, akiashiria kwamba hii ni moja ya hali yenye udhru wa kufanya hivyo. Pia imesemwa kwamba *‘…Katika zama za Fitnah’* inahusu ukweli kuwa (kutembea pamoja na mabedui) kunajumuisha usaliti kwa watu wa haki. Hata hivyo, Salaf wametofautiana katika kuifahamu dhana hii, kwani baadhi yao walijihifadhi na kujitenga wenyewe kutokana na Fitnah yoyote – kama vile as-Sa’d, Muhammad bin Maslamah, na Ibn ‘Umar – na baadhi yao walishiriki vita, na walikuwa ni wengi… (*mpaka Ibn Hajar aliposema)* na an-Nasā’ī amepokewa kwamba Ibn Mas’ūd amesema:

‘Mwenye kula Ribā, mwenye kutoa Ribā, mwenye kuandika mkataba (wa Ribā) kwa kujua… na anayerudi nyuma kuwa Bedui baada ya Hijrah yake – wote wamelaaniwa kwa Ulimi wa Muhammad (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam), mpaka Siku ya Qiyaamah.[75]’ [76]” (*Mwisho wa Maneno ya Ibn Hajar*)



[75]. an-Nasā’ī (5102) na ameisahihisha al-Albānī katika *at-Targhīb* (3/49)

[76]. Fat-h al-Bārī (13/44 – 45)

Katika *as-Sunan al-Kubrā*, al-Bayhaqī amepokea hadithi kama hiyo ya Ibn Mas'ūd. Lakini, mlango aliupa kichwa cha habari: *'Yaliyosimuliwa kuhusu ruhusa ya kufanya hivo (Kuishi na Mabedui baada ya* Hijrah*) wakati wa zama za Fitnah'* na chini katika mlango huo ameleta hadithi ifuatayo:

"Yazīd bin Abī 'Ubayd amesimulia kwamba Salamah bin al-Akwa' aliingia kwa al-Hajjāj bin Yūsuf. Hivyo, al-Hajjāj akamwambia yeye: 'Ewe mtoto wa al-Akwa'! Umerudi (Umegeuka) kuwa Bedui?' Salamah akajibu: 'Hapana. Lakini, Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) aliniruhusu mimi kubaki na Mabedui (zama za Fitnah).'"[77]

Hivyo tofauti ya Rai ilyobaki kuelezwa inahusu Ruhusa ya Muhājirīn kubaki Makkah zaidi ya siku tatu baada ya kukamilisha taratibu zao za Hijjah. Hii inahusu Muhājir aliyehama (Makkah) kwenda Madīnah, na akahamia huko (Madīnah) ili kuipa ushindi Dini ya Allaah, kama ilivyopokelewa kwamba al-'Alā bin al-Hadramī alimsikia Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akisema: "Muhājir ana siku tatu za kubaki Makkah baada ya kumaliza,"[78] na ni kama vile alikuwa anaamrisha kutobaki zaidi ya siku hizi.

Kwa hiyo, ilikuwa si ruhusa mtu kurudi katika mji wake (Makkah), na hii ilikuwa ni wakati mji wake haujatwaliwa. Lakini baada ya (Fat-h Makkah) kutwaliwa Makkah na ikawa Dār al-Islām, baadhi ya ma-'Ulamā waliona kwamba -



[77].al-Bukhārī (7087)
[78].al-Bukhārī (3933) na Muslim (1352)

Hukmu hii imebadilika, na yeyote anayetaka kusoma kuhusu mambo haya, na arejee katika kitabu cha *"Fadhila za Ansār"* katika mlango wa *'Muhājir kubaki Makkah baada ya Kukamilisha 'ibaadah (taratibu) zake'* katika Sharh ya Ibn Hajar ya sahīh al-Bukhārī.[79]

Kuhusu hili, Ibn Hazm pia amesema: "Mālik, ash-Shāfi'ī, na Wafuasi wao, wote wanatumia kama dalili hadithi sahihi kutoka kwa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), kwa njia ya al-'Alā bin al-Hadramī: *'Muhājir anaweza kubaki Makkah kwa siku tatu baada ya kukamilisha 'Ibaada zake (za Hjj).'* Wamesema kwamba Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alichukizwa Muhājirīn kubakia Makkah - ambao ulikuwa ni mji wao, ambapo walitolewa kwa ajili ya Allaah – mpaka wakutane na Allaah hali wao ni Wageni wa mji wao, yote kwa ajili ya Allaah 'Azza wa Jall. Baada ya hili (Fat-h), aliwaruhusu wao kubakia humo kwa siku tatu baada ya kumaliza 'Ibaadah zao (za Hajj)."

Baada ya haya, inadhihirika kwetu sisi hatari ya matamanio ambayo yanaweza kumpata mtu ambaye anayehājir kutoka Dār al-Kufr au Dār al-Harb, na kisha baadaye akarudi hapo bila udhru wowote wa Ki-Shari'ah, wakati kufanya hivo ni katika Kufr.



---

[79].Katika Fat-h al-Bārī (7/267), Ibn Hajar amesema: "Hadithi hii inamaanisha kwamba kabla ya Fat-h (iliharamishwa) ilikuwa hairuhusiwi kubaki Makkah kwa Yule ambaye alihājir kutoka huko (Makkah). Lakini iliruhusiwa (baada ya Fat-h) kwa aliyekwenda huko kwa ajili ya Hajj au 'Umrah kubaki huko baada ya kukamilisha taratibu (za Hajj) kwa siku tatu, na si zaidi.(Mf)

*Ya Saba* : Katika matokeo ya Jumla ya kutofanya Hijrah ni kuwa mtu analazimika kushuhudia (Kutazama) maovu mbalimbali, kadhalika kuridhiana na wale wanaohamasisha kufanyika madhambi na maovu haya, kuwa na ukaribu nao, na mtu kuwafungulia moyo (Kuwa na urafiki nao). Hii ni kwa sababu Muovu huita wengine na Waovu wengi hujikusanya na kuwa karibu wao kwa wao. Hivyo Yule anayeishi miongoni mwao, hawamridhii isipokuwa mtu ambaye anajihusisha na mambo hayo. Na haiepukiki kwamba mtu atajaribu kuwaridhisha, kuridhia matamanio yao,n.k kama alivyosema *'Allāmah* 'Abd ar-Rahmān bin Hasan[80]



---

[80]. Na yanayosadikisha hili ni yale yaliyosemwa na Shaykh 'Abdullāh 'Azzām, alipokuwa akizungumzia suala la Waislam wanaosoma Nchi za Maghari: "Kwa sababu ya hili, Maisha ya ki- Magharibi, Kuishi miongoni mwa Makuffār, ni maisha magumu, magumu,magumu sana. Kijana mmoja – na simulizi ni nyingi , na siwezi kuzisimulia zote hapa – alinijia katika Mkutano (Kongamano) na alikuwa ni mmoja wa wanafunzi wangu huko Jordan na akanambia: 'Ndo ilivyo. Nisipooa, nitafanya Zinaa. Siwezi kuishi.' na akarudia tena: 'Siwezi Kuishi. Sikutanii, na yeyote anayesema kinyume na haya, yeye ni Muongo. Hebu niambie – Wallaahi – Kijana ambaye hajaoa akiwa na hamu kabisa, na Chuoni, msichana anakaa pembeni yake, akiwa amevaa sketi yake sentimita kumi juu ya goti lake! Na Mola wetu amesema kuhusu Nabii Yūsuf: " Na kwa yakini alimtamani (Yūsuf) na (Yūsuf) angelimtamani lau kwamba asingeliona Burhān kutoka kwa Rabb wake" Yūsuf asingaliona ishara/dalili kutoka kwa Mola wake, angalimkubalia – Yūsuf, Mwema, Mtukufu, mtoto wa mtukufu wa mtoto mtukufu wa mtoto mtukufu. Hivyo hii itakuwaje?... Nasema kwamba hairuhusiwi vijana kusoma Magharibi, isipokuwa kama Wameoa (au kuolewa). Niaminini mimi, hata kama ni Fatwa moja:Hairuhusiwi, hairuhusiwi, hairuhusiwi. Haiwezekani, haiwezekani, haiwezekani, kwa mtu ambaye hajaoa kuishi hapo, labda awe hayuko sawa. Kama hayuko sawa, huyo huenda ataweza kuishi hapo. Lakini kwa binadamu wa kawaida, itakuwaje, ndugu zangu? Ngono inapatikana kama maji,na inaruhusiwa, kulingana na sheria, mtaani, popote! Simulizi ziko nyingi, na wale waliotujia kutoka Italia na Swiden wanajua vizuri madhara yanayo ziandama jamii za ki-Magharibi" [Fī Dhilāl Sūrat at-Tawbah: uk.12] (Mf)

*Ya Nane* : Na kwa kuwa mji ni wa kufr, au mji wa Īmān, au wa madhambi, hii haina maana kwamba hii hali ni ya kudumu ya Mji huo. Lakini ni sifa inayopewa mji kulingana na hali ya Wakazi wake, pamoja na Sheria zinazotawala (Zinazotumika katika) mji huo. Hivyo kila mji unaokaliwa na Waumini wema, unatawaliwa kwa Shari'ah ya Allaah, ni mji wa *awliyā' (Vipenzi)* wa Allaah kwa wakati huo. Kadhalika, Kila mji unaokaliwa na Makuffār, au unatawaliwa kinyume na Uislam, ni Dār al-Kufr kwa wakati huo. Vilevile, unaokaliwa na idadi kubwa ya ma-*Fāsiq*, ni mji wa maasiya (Madhambi) kwa wakati huo. Lakini ukikaliwa na waliotofauti na waliotajwa, unakuwa ni mji wenye sifa ya waliochukua nafasi yao. Hii ni kama katika suala la msikiti: Ukiwa baa, Sehemu ya Mkusanyiko wa madhambi, Kanisa ambalo anaabudiwa kinyume na Allaah, n.k; utasifika (Utaitwa) kwa yale yanayofanywa na waliomo humo. Pia, baa, sehemu ya mkusanyiko wa maasiya (dhambi), n.k – Ikifanywa kuwa Msikiti ambamo anaabudiwa Allaah peke yake, itasifika kwa namna ilivyo (kwa wakati huo). Hivyo hivyo kwa Mtu mwema anayekuwa Muovu, Kāfir anayekuwa Muumini,au Muumini anayekuwa Kāfir,n.k – Kila mmoja anasifika kwa mabadiliko aloyafanya, kama Allaah anavyosema:

"Na Allaah anakupigieni Mfano: Wa Mji uliokuwa na Amani na Utulivu…"[81]

Āyah hii iliteremshwa Makkah pindi ilipokuwa ni Dār al-Kufr, lakini ilikuwa ni mji Bora kabisa wa Allaah, na Mji unaopendwa zaidi na Allaah. Lakini, alikuwa anamaanisha



[81].an-Nahl : 112

Watu wake (wakazi), pamoja na Sheria zilizokuwa zikiutawala, kwani imehadithiwa kuwa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), alisema, alipokuwa amesimama na akiutazama (mji wa Makkah): "Wallaahi, wewe ni Mji bora kabisa wa Allaah, na ni mji anaoupenda zaidi Allaah. Na isingelikuwa kwamba watu wangu wamenifukuza kwako nisingeliondoka (Nisingehama)."[82]

Kwa hiyo, Muhājir Muislam hatakiwi kuuliza kwa nini afanye Hijrah kutoka mji wenye neema kwenda mji wenye neema chahe. Sababu inayopelekea siyo uzuri/neema ya mji, kwani Mjumbe wa Allaah aliwaamrisha watu kuhama kutoka katika Mji bora kabisa wa Allaah, na wenye kupendwa zaidi na Allaah kwenda katika mji ambao ulikuwa na ubora mdogo. Hivyo mtu atakiwa aangalie na aamue kupitia sifa za mji huo (za ki-Shari'ah), bila kujali ubora, hadhi yake, mahali pake (Mazingira ulipo).[83] Sifa yake mwiho wa siku itabadilika kwa idhini ya Allaah, ili mji urudi katika aina na sifa yake.



---

[82]. at-Tirmidhī (3925) na Ibn Mājah (3108) na ameisahihisha al-Albānī katika *Mishkāt al-Masābih* (2725)

[83].Shaykh Abū Basīr amesema: " Fahamu kwamba mji, haijalishi umebarikiwa namna gani, haupewi hadhi ama utukufu na wakazi wake. Badala yake, anayebarikiwa ni mtu, na mtu ndiye aufanyaye mji kuwa mji wa Hishima kwa matendo yake na Jihād katika njia ya Allaah. Ndiyo maana Abū ad-Dardā' alipomwita Salmān al-Fārisī kufanya Hijrah Kwenda Ardhi tukufu (Shām), Salmān alimjibu, akisema: 'Hakika, ardhi (mji) tukufu haimfanyi yeyote kuwa Mtukufu. Badala yake mtu huwa mtukufu kwa vitendo vyake.'" (Mf)

Mtu asizingatie usemi wa Ibn al-'Arabī katika *Ahkām al-Qur-ān* kwamba Makkah ni Dār al-Islām mpaka siku ya Qiyaamah, kwani hakuna kabisa dalili ya wazi katika hili kutoka kwa Maswahaba, wala halikujulikana kwao, wema waliotangulia, au wale waliokuja baada yao – RahimahumuLlaah. Hivyo, Makkah – Allaah aifanye kuwa tukufu – ni kama miji mingine ikifikia kuainisha kama ni Dār al-Kufr au Dār al-Islām, na hii imekuwa hali yake kwa kipindi kirefu – Allaah aifanye kuwa tukufu. La si hivyo, ni kwa nini Majeshi ya Kiislam yamejianda kwa muda mrefu Kuitwaa?[84]



[84]. Kwa maelezo zaidi kuhusu mada hii, rejea toleo la Tibyān Publications "Can Makkah Became Dār al-Harb? [Je, Makkah yaweza kuwa Dār al-Harb]" (Mf)

## HITIMISHO

Hakuna Shaka kwamba Dār al-Islām *ni ile ambayo Shari'ah za Uislam zinatekelezwa bila kikwazo au upotoshaji wowote*, na Dār al-Kufr ni ile ambayo Shari'ah za Kikafiri ziko juu ya Shari'ah za Uislam, na Dār al-Harb ni mji wowote ambao ambao kuna vita kati ya waumini na Makuffār, na Dār Murakkabah ni ile ambayo watu wake ni Waislam, lakini Viongozi wake wanatekeleza tu mambo ya uislam ambayo hayaendi kinyume na siasa zao, au maslahi yao ya kubaki katika viti vyao – viti vya ukandamizaji, Jeuri na udhalim.

Kadhalika hakuna Shaka kwamba, Hukmu ya asili ya Hijrah inaendelea alimradi tu Sharti/hali zenye kupelekea hijrah zinajitokeza, na madai kwamba Hijrah imeshakatika ni ya Uongo na si sahihi, kwa sababu haikuwezekana kulinganisha dalili. Kwa hakika, hakuna (khitilafu) mgongano wa dalili, na mwenye kudai vinginevyo amejipa mwenyewe kazi ambayo hana haki ya kujipa kazi hiyo.

Na hakuna Shaka katika Wajib wa Hijrah – kulingana na ambayo yametajwa – kwa mwenye kuweza kufanya hivo, (kwa kuwa) hawezi kudhihirisha Dini yake, na anaishi katika Dār al-Kufr au Dār al-Harb. Kuhusu anayeishi katika mji ambao hali yake ni mchanganyiko (Dār Murakkabah), na kuna Fardhi ambayo ni lazima itimizwe katika mji anaotaka kuhamia ambayo haiwezi kutimizwa isipokuwa kwa Kufanya Hijrah, na Hijrah yake itapelekea kuongezeka idadi na nguvu ya Waislam, na Hawezi kudhihirisha Dini yake katika mji -



---

ambao anaishi kwa sasa, na ana uhakika kwamba Shari'ah ya Allaah inatekelezwa katika mji anaotaka kuhamia, na kwamba Shari'ah za Uislam ndio ziko juu katika mji huu – kwa hali hii, Hijrah inakuwa wajib binafsi kwake, kutokana na dalili zilizotajwa, na kwa sababu kilichomuhimu katika kuwezesha kutimiza wajib na chenyewe ni wajib pia. Lakini, hali ikiwa siyo kama ilivyoelezwa hapo juu, Hukmu ya Hijrah inabaki ni Mustahabb na si Wajib.

Na kinachomaanishwa, mtu kuidhihirisha Dini yake ni kitu kimoja tu, nacho ni: *Kujitenga na Makuffār, Kubainisha Ukafiri wao, Kuwadhihirishia Uadui, Kuwadharau wao na mienendo yao ya Maisha, na Kujitenga na wale wanao waunga mkono na wale wanao shirikiana nao – wote kwa namna ya wazi na dhahiri. Kitu Chochote kinyume na haya hakichukuliwi kuwa ni kuidhihirisha Dini. Badala yake, hayo yatahesabiwa kuwa ni Kuiharibu Dini na Nembo zake.*

Na kinachotakiwa kufahamika zaidi na kuchunguzwa ni suala la mij ambao hali yake ni mchanganyiko (Dār Murakkabah); hasa kuhusu kwamba Je, Hijrah itapelekea katika madhara au la, kiasi kwamba kutakupungua watu wema hapo, au eneo litaachwa wazi kwa matwāghūt kueneza ufisadi humo. Hili ni muhimu sana, kwani baadhi ya ma-Shāfi'ī wamekataza Hijrah kutoka katika Mji ambao Muislam yuko Salama, anaweza kudhihirisha Dini yake katika Dār al-Harb, anaweza kujitenga katika eneo la peke yake na akawa mbali na Makuffār. Mtu huyo haruhusiwi kuiacha sehemu hii, kwani eneo alilo jitenga



---

mwenyewe limekuwa Dār al-Islām, na kuondoka kwake katika mji huo, kutaurudisha (mji huo) katika mikono ya Makuffār.

Na hili ni jambo ambalo haliruhusiwi, kwani kila eneo ambalo watu wake wanaweza kujitenga wenyewe na Makuffār linachukuliwa kuwa ni Dār al-Islām, kwa kuzingatia (maeneo) ambayo tumeyatolea Fatwa ya Shihāb ad-Dīn ar-Ramlī kwa watu wa Arghūn. Hivyo ni juu ya Muislam kuwa na khofu ya mambo haya kadiri iwezekanavyo, kutafuta njia ya sawa, na na kuegemeza matendo yake katika (jambo) hili.

Wa ākhirud-Da'awānā wa al-hamduliLlaahi Rabbil-'ālamīn, wa SwallaLlaahu 'Alaa Muhammad wa 'Alaa Ālihi wa Swahbih wa Sallam.

Mwandishi: 'Abd al-'Azīz bin Sālih al-Jarbū'

Mfasiri: Kiarabu – Kiingerza

At-Tibyān Publications

Mfasiri: Kiingerza – Kiswahili

Abū Āsim

## KIAMBATANISHO NA. 01

## *SUALA LA WAISLAM WALIOZALIWA KATIKA MIJI YA MAKUFFĀR*

Shaykh Abū Basīr at-Tartūsī amesema:

“Waislam waliozaliwa katika ardhi za Makafiri wanazidi mamia ya mamilioni kwa idadi. Kwa hiyo, haiwezekani kuwataka au kutoa fatwā kuwawajibisha wote Kufanya Hijrah, waache makazi yao waende katika maeneo yasojulikana kwao[1].

Linaloweza kutolewa kama jibu la suala hili ni kuwa Muislam anayezaliwa katika nchi ya kikafiri anapewa chaguo la Ki-Shari’ah kati ya mambo matatu, na anatakiwa kuangalia ambalo ni bora kwake na bora kwa Dini yake:

1. Kwamba anabaki katika Mamlaka (Utawala) yao, ulinzi, na Mkataba wao na akanufaika na haki wanazompa, isipokuwa asivunje (mkataba) Makubaliano aliowekeana nao na asivuke mipaka kwa namna yoyote, hasa akiwa aweza kudhihirisha -

Dini yake, kutimiza Maamrisho ya Dini yake, na kujishughulisha na jambo muhimu la kuwalingania watu katika njia ya Allaah Ta'ala.

Pakisemwa kwamba Mkataba huu ni kati ya Muislam na Nchi ya Ki-Kafiri, na una haki na Sheria, na katika Sheria hizi kuna ambazo zinaenda kinyume na Shari'ah, nasema: Hakuna kitu katika Shari'ah kinachozuia kukubaliana na haki na Sheria zisizo kinzana na Shari'ah. Ni wajib kwa mtu kujitoa katika kitendo chochote kinachopingana na Shari'ah na Imani, na Kujitahidi kujiepusha na chochote kitakacho muingiza katika Kuipinga Shari'ah kadiri awezavyo, kwani Hakuna Utii kwa kiumbe – Haijalishi mtu huyo ni nani – katika Kumuasi Muumba!

Kadhalika inatakiwa kufahamika – kama tulivyosema mwanzo – kwamba Waislam katika nchi hizi nyingi, hasahasa za Ulaya, wanaweza kudhihirisha Dini na Imani yao, na kuamrisha Mema na Kukataza Maovu kwa vitendo, na Kutekeleza Maamrisho ya Dini yao kwa Uhuru Mkubwa – zaidi ya Waislam wa nchi za Kiarabu, au nchi zingine ambazo kwa uwongo zinadai zenyewe kuwa ni za Kiislam!

2. Anaweza kuvunja Makubaliano na Mikataba ya Amani nao, na akatangaza Kuanzisha Jihād na Mapigano, ikiwa anaweza kufanya hivyo, na Shari'ah inapendekeza kwamba aanze nao kwa namna hii. Katika hali kama hii, anakuwa ameepukana nao na mikataba walowekeana nae, pamoja na Kuridhia Mikataba hii, na kila mmoja ana haki kwa mwingine.

3. Anaweza Kuhājir, kama anaweza kupata njia ya kufanya Hijrah kwenda mahali pazuri kuliko alipo sasa, wakati huo akizingatia umuhimu wa Kupima (Kulinganisha) Faida na Hasara, Niyyah (Sababu) na Malengo (Makusudio), n.k.

Pakiulizwa: Vipi akikosa Mbadala mwema (Ulio mzuri)?

Nasema: Kwa hali hiyo, hawajibiki Kuhājir, na suala lake ni kama la mtu ambaye hawezi Kufanya Hijrah, na Wajib unaondoka kwake. Kuhama kutoka mji muovu kwenda mji muovu si chochote ila ni kupoteza Nguvu, mali, na wakati, vyote bila Mafanikio au Faida, na hii ni katika Upuuzi ambao Shari'ah imekataza.

Hivyo, haya ni machaguo matatu ambayo Uislam umeyaweka katika mikono yake, na aweza kuchagua lolote kati ya hayo matatu analoweza kulitimiza, na ambalo ni bora katika Dini yake, nafsi yake, Familia na Ummah.

Na Allaah Ndiye Mjuzi Zaidi"[85]

Shaykh al-Albānī amesema, akitolea maelezo Hadithi ya Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam):

"Hakika, nyinyi nyote, mkishuhudia kwamba Hakuna anayestahiki kuabudiwa kwa Haki Isipokuwa Allaah, mkasimamisha swala, mkatoa Zakaah, mkajitenga na Washirikina, mkatoa khumūs ya Ghanīmah, na (Mkatoa) kiasi kwa ajili ya Mtume, na anachokichagua katika Ghanīmah kabla haijagawiwa, mmesalimika na Ulinzi wa Allaah, na Ulinzi wa Mjumbe (Mtume) wake."

Shaykh al-Albānī ameelezea, akisema:

"Na,hakika katika yale ambayo yanatakiwa kusikitikiwa sana ni kwamba wale ambao wanasilimu katika zama hizi – Japokuwa ni wengi, na AlhamduliLlaah – hawakubaliani na hukmu hii ya Kujitenga wenyewe na Kuhājir kwenda katika miji ya Uislam, isipokuwa wachache wao, na nitaelezea mambo mawili yanayosababisha hili:



[85]. Yamechukuliwa kutoka katika kitabu *al-Hijrah: Masā'il wa Ahkām.*

La kwanza ni Tamaa ya Dunia (Kuipenda Dunia) na Urahisi wa Maisha na Starehe katika nchi hizi, zinazotokana na kuishi maisha ya furaha ya kimwili ambayo hayana imani ndani yake, kama ijulikanavyo. Hivyo mara nyingi inakuwa ni vigumu kwao kwenda katika miji ya Uislam ambayo, kwa mtazamo wao, (mahitaji) Kipato cha maisha ya kawaida huenda kisiwatosheleze.

La Pili – na ni la muhimu zaidi – Ni Jahli (Kutokujua) ya hukmu hii, na wanaudhuru katika hilo, kwa sababu hawasikii lolote kuhusu Hijrah kutoka kwa ma- Dū'āt ambao maneno yao huwekwa wazi na kutafsiriwa katika baaadhi ya Lugha za kigeni, wala hawasikii hilo kutoka kwa wanaowaendea wao kwa jina la Da'wah, kwa sababu wengi wao hawana 'Ilmu kuhusu hukmu za Kiislam. Badala yake, wanang'ang'ania zaidi katika miji yao wanapoona wengi katika Waislam wanaibadilisha hukmu kwa kuiacha miji yao, na kwenda katika miji ya Makafiri. Hivyo, watajulia wapi hukmu kama hii watu ambao Allaah amewaongoza katika Uislam, hali ya kuwa Waislam wenyewe wanafanya kinyume?



---

Hakika hebu watu hawa na wale wafahamu kwamba Hijrah inaendelea kuwepo kama vile Jihād, kwani amesema (Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam): 'Hijrah haitakatika maadam Adui kashapigwa vita.' Na katika hadithi nyingine: 'Hijrah haitakatika mpaka tawbah ikatike, na Tawbah haitakatika mpaka Jua lichomoze Upande wa Magharibi.'

…Pia, katika yale yanayotakiwa kufahamika ni kwamba Hijrah iko ya aina tofauti tofauti, na ni kutokana na sababu kadhaa, na kwa maelezo yake, kuna sehemu yake maalum. Lililo muhimu kujua hapa ni kuwa Hijrah kutoka Miji ya ki-Kafiri kwenda Miji ya Kiislam ni Wajib (Fardh/Lazima), haijalishi ni kiasi gani viongozi katika miji hii (ya kiislam) wamepetuka (Wamekengeuka) katika Uislam, kwani miji hii ni bora zaidi kuliko miji ya Ukafiri katika tabia (Mwenendo), kutekeleza dini, na hali (mambo) ya Kiutamaduni – haijalishi Unauonaje, hata kama miji ya kiislam inasifika kwa sifa gani (iliyo mbaya)…?[86]

## KIAMBATANISHO NA.02

### *HIJRAH KWENDA NCHI [MIJI] ZA KUFR*

Shaykh Abū Muhammad al-Magdisī:

"Kuhusu hukmu ya Hijrah kwenda miji ya kufr asilia – kama vile Amerika, Ulaya, n.k. – na kuishi humo ili mtu kuimarisha hali ya maisha yake, Muislam hatakiwi kufanya hivi.

Badala yake wale walioruhusu Hijrah kwenda Miji ya Kufr walifanya hivo kukiwa hakuna Dār al-Islām ambayo Muislam aweza Kwenda, ikiwa angetaka kufanya hivo. Kwa maneno mengine, anadhuriwa katika mji wake, na analazimika kuuhama, kama Muhājirīn wa Mwanzo walivyoihama Makkah na kwenda Ethiopia.

Kwa yule anayekwenda katika nchi hizi na kuishi humo bila sababu (ya kishari'ah) ya kufanya hivo – lakini anafanya hivo kwa ajili ya Dunia, na kuboresha hali ya maisha yake, Licha ya Kujulikana uovu na Fitnah yake (mji huo) kwa Dini ya Muislam, hishima, na Familia yake – Hili si jambo ambalo atalichukulia wepesi Muislam ambaye anaghera ya Kuilinda Dini yake na Familia yake.



---

Na Mwenye Furaha ni Yule Mwenye Kuonywa na Wengine….

Kila mmoja tunaye mfahamu katika ndugu zetu Waislam wenye 'Ilm, wanaonya kuhama bila hitaji la msingi, kwani nchi nyingi zinazojinasibisha na Uislam hivi sasa – Licha ya Kufr zao na Tawala zao za Kifisadi – ni bora kwa Dini ya Mtu, na zina Madhara kidogo kwa Hishima na Familia yake.

Na imesemwa kwamba baadhi ya Madhambi ni Mepesi kuliko Mengine...

Hivyo, Hatuwashauri kwenda kwenye nchi mithili ya Amerika,Ulaya, n.k kutoka katika nchi hizi, alimradi yawezekana kwenu kuishi katika nchi hizi (za kiislam) ambazo zina uovu na Fitnah kidogo kwa Dini yako.

Na kuna mlango katika *Sahīh al-Bukhārī* wenye kichwa: 'Katika Dini ni Kukimbia Fitnah'

Namuomba Allaah awaepushe na Maovu yote, na kutokana na Fitnah zote za wazi na Siri."

## KIAMBATANISHO NA.03

### *MTU AFANYE HIJRAH KWENDA WAPI ?*

Shaykh Abū Basīr at-Tartūsī amesema:

"Kuna *ahādīth* nyingi ambazo zinaashiria ubora (Fadhila za) wa kuishi katika nchi fulani na Maeneo Fulani, pamoja na ubora wa Wakazi (Watu waishio humo) wa Maeneo hayo. Kati ya Miji hiyo ni Madīnah na Shām.

### 01. *MADĪNAH*

Hadithi nyingi sahihi zimepokelewa kutoka kwa Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kuhusu ubora wa kuishi Madīnah:

*"Madīnah ni Bora kwao, ikiwa wanajua. Hakuna mwenye Kuuhama akitaraji nusrah kutoka kwake (mji huo), isipokuwa Allaah atampatia uliobora kuliko Huo. Na hakuna mwenye Kuvumulia tabu zake (za mji huo) isipokuwa Nitamshufaiya au nitakuwa Shahidi yake Siku ya Qiyāmah."* [87]

*"Madīnah itapitikiwa na zama ambapo watu wake wataihama na kwenda Vijijini, wakitafuta Starehe za Maisha. Hivyo watapata Starehe hizo. Kisha watazichukua Familia zao kuzipeleka kwenye Starehe hizo, na Madīnah ni bora kwao, kama wangejua."* [88]



[87].Ameisahihisha al-Albānī katika *as-Silsilah as-Sahīhah* (274)
[88].Ameisahihisha al-Albānī katika Sahīh at-Targhīb (1189)

*"Yemeni itatwaliwa (Fat-h al-Yaman), na baadhi ya watu watahājir (kutoka Madīnah) na watachukua familia zao, pamoja na wale watakao watii, ingawa Madīnah itakuwa ni bora kwao, ikiwa wangejua. Shām pia itatwaliwa (Fat-h as-Shām), na baadhi ya watu watahājir (kutoka Madīnah) na watachukua familia zao na wale watakao watii wao, ingawa Madīnah itakuwa ni bora kwao, ikiwa wangejua. Irāq itatwaliwa (Fat-h al-'Irāq), na baadhi ya watu watahājir (kutoka Madīnah), na watahimiza familia zao na wale watakao watii kuhājir, ingawa Madīnah itakuwa bora kwao ikiwa wangejua."*[89]

*"Yeyote mwenyekuweza kufia Madīnah,basi na afanye hivo, kwani nitamshufaiya mwenye kufia humo". Na katika usimulizi mwingine "Yeyote kati yenu anayeweza fia Madīnah, na afanye hivo, kwani nitakuwa shahidi au nitamshufaia siku ya Qiyaamah yeyote anayefia humo."*[90]

## *02. SHĀM*[91]

*"Bishara Njema kwa Shām. Bishara Njema kwa Shām.Bishara Njema kwa Shām." Maswahaba wakauliza: "Na ni kwa nini hivyo, Ewe mjumbe wa Allaah?" Akawajibu: "Ooh Bishara Njema kwa Shām. Malaika wa Allaah wametanda mbawa zao juu ya Shām."*



---

[89].al-Bukhārī (1742)
[90].at-Tabarānī, na ameisahihisha al-Albānī katika *Sahīh at-Targhīb (1192)*
[91]. Kinachomaanishwa kuhusu Shām ni Shām Kuu, inayojumuisha Syria, Lebanon, Jordan na Palestina – mpaka Tabūk.

*“ ‘Abdullāh bin Hawālah amesimulia kwamba Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) amesema: ‘ Mtaandaa majeshi: Jeshi kwa ajili ya Shām, Jeshi kwa ajili ya ‘Irāq, na Jeshi kwa ajili ya Yemen.’ Hivyo ‘Abdullāh akasema: ‘Nichagulie Moja, Ewe Mjumbe wa Allaah!’ Hivyo akasema: ‘Nenda na lile la Shām. Asiweza kufanya hivo, aende na la Yemen… kwani Allaah ‘Azza wa Jall – amenitosheleza mimi na Shām na Watu wake.’”*

Rabī’ah amesema: “Nilimsikia Abā Idrīs akisimulia hadithi hii, na akasema: “Mwenyekutoshelezwa na Allaah hapotei abadani [Hawezi potea]!

*“Hakika Fitnah ikitokea, Imani (Dini) itakuwa Shām.”*

*“Watu wa Shām wakiharibikiwa, hakuna kheri kwenu nyinyi. Hakutaacha kuwepo na Kundi lenye kushinda katika Ummah wangu; Hawatadhuriwa na wale wenyekuwasaliti, mpaka kitakaposimama Qiyaamah.”* Na katika riwaya nyingine: *“Na wako shām.”*

‘Abdillāh bin Hawālah akasema: *“ ‘Ewe Mjumbe wa Allaah!, nionyeshe mimi ardhi nitakayo ishi, kwani ningejua kwamba utakuwa na sisi kwa muda mrefu nisingechagua chochote juu ya kubaki na wewe.’ Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) akasema: ‘Nenda Shām. Nenda Shām. Nenda Shām.’ Hivyo, alipoona kwamba sikuipenda Shām, akasema:*

*'Unajua Allaah 'Azza wa Jall – kasema nini? Amesema (Allaah): 'Wewe ni mbora wa ardhi/Miji yangu, ambamo huwaingiza waja wangu waliowema." Na katika Usiku wangu wa Isrā', niliiona Nguzo Nyeupe, kana kwamba imetengezwa kwa Lulu, ikiwa imebebwa na Malaika. Nikawauliza (Malaika): 'Mmebeba nini?' Wakasema: 'Nguzo ya Uislam, na tumeamrishwa tukaiweke Shām.'"*

*"Nenda Shām kwani ni ardhi ilochaguliwa na Allaah katika ardhi zake, na ni mafikio ya Waja Wake Alowachagua."*

*"Utaibuka moto katika Zama za Mwisho kutoka Hadramawt, na utawakusanya watu (wote) pamoja.' Maswahaba wakauliza; 'Kwa hivo, watuamuru tufanye nini, Ewe Mjumbe wa Allaah?' Akajibu (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam): 'Nendeni Shām.'"*

*"Siku ya Vita Vikuu (al-Malhamah), Mji wa Waislam utakuwa ni katika oasisi yenye rutuba kandokando ya Mji uitwao Damaskasi, na ni katika Miji bora kabisa ya Shām."*

*"Siku ya Vita Vikuu (al-Malhamah), Mji wa Waislam utakuwa ni katika oasisi yenye rutuba, katika Mji unaojulikana kama Damaskasi. Ni mahala bora kabisa kwa Waislam Siku hiyo."*[92]



[92]. Na hadithi (hii) ina bishara njema kwa Waumini kwamba Damaskas itarudi katika Utukufu wake na nafasi ya Uongozi katika Ummah, ikiongoza Jihād katika njia ya Allaah, na Ushindi na Utawala, na hii itatokea – Karibuni au baadae – na kwamba Wingu Jeusi juu ya Damaskas na Shām linalooneshwa na Utawala huu wa Kikafiri wa kidunia karibuni litatoweka, na si mbali, bi idhniLlaah.

*“Kutakuwa na Hijrah baada ya Hijrah, na watu bora katika ardhi watakuwa wale wanaoifuata kwa karibu zaidi Hijrah ya Ibrāhīm.”*

Mimi (Abū Basīr) nasema: Na Hijrah ya Ibrāhīm ilikuwa ni (Kwenda) Palestina, na maeneo yake yanayozunguka (Ya Karibu yake) ya nchi ya Shām. Na hadithi hii ni faraja kwa Watu wa Palestina kubaki na kuwa Imara katika ardhi ya Palestina, ambayo ilikuwa ndiyo mafikio (Mwisho) ya Hijrah ya Ibrāhim.

*“Kitovu cha miji/ardhi za Waumini ni Shām.”* [93]

Mimi (Abū Basīr) nasema: Na lililobora kuliko kuishi Madīnah, Shām na maeneo mengine kama hayo, ni kubaki katika miji yenye *Ribāt* na *Jihād* katika njia ya Allaah, na kutaka kwenda katika miji hiyo, bila kujali ni wapi mtu alipo. Hii ni kwa sababu imesimuliwa katika hadithi sahihi kutoka kwa Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) kwamba amesema: *“Ribāt katika njia ya Allaah kwa siku moja ni Bora zaidi kuliko Dunia na vyote vilivyomo juu yake, na mahala padogo pa kuwekea Mjeledi wa Mmoja wenu katika Pepo ni bora kuliko Dunia na vilivyomo juu yake, na Safari moja anayotembea Mja katika Njia ya Allaah ni bora kuliko Dunia na vilivyomo juu yake.”*[94]



[93].Ahādīth zote zilizotajwa kuhusu ubora wa Shām, zote ni Sahihi, na baadhi yao ziko katika Swahīhayn. Nimechukua kutoka katika kitabu *Fadhā’il ash-Shām wa Dimashq* Kilichopitiwa na Shaykh Muhammad Nāsir ad-Dīn al-Albānī. Hivyo kutaka arejee katika kitabu hicho.
[94].al-Bukhārī (2892)

Na Ribāt ni kubaki katika Safu za Mbele katika maandalizi ya Mapambano (Vita) kati ya Waislam na Maadui, na ili kuwalinda na Kuwakinga Waislam dhidi yao (Maadui).

*"Ribāt kwa mchana mmoja na/au usiku mmoja ni Bora kuliko Kufunga na Kuswali Usiku Mwezi Mzima, na atakapokufa huko (akiwa katika Ribāt), ataendelea kulipwa kwa 'Amali zake alizokuwa akizitenda, na atapelekewa Riziki yake (peponi) na atakingwa kutokana na Fattān (atahifadhika na fitnah ya Munkar na Nakīr, wenye kuuliza maswali Kaburini)*[95]

*"Kusimama saa Moja katika njia ya Allaah ni bora kuliko Kusimama katika Swala (kuswali) kwenye al-Ka'abah Usiku wa Laylatul Qadr."* [96]

*"Kufanya Ribāt Siku moja katika njia ya Allaah ni bora kuliko Siku alfu moja (za 'Amali nzuri zilizofanywa) mahala pengine."* [97] Na katika riwaya ya Ibn Mas'ūd *"Mwenye kushiriki Ribāt katika njia ya Allaah kwa Usiku mmoja, ni kama amefunga na Kuswali Usiku, usiku (nights) alfu moja."*[98]
*"Mtu kusimama katika Safu katika njia ya Allaah kwa (muda wa) saa moja kunampedeza zaidi Allaah kuliko 'Ibaadah ya Miaka sitini."* [99]



---

[95].Muslim (3/1520)
[96]. Ibn Hibbān, na ameisahihisha al-Albānī katika as-Sahīh at-Targhīb wat-Tarhīb (1223)
[97].at-Tirmidhī na an-Nasā'I, na ameisahihisha al-Albānī katika as-Sahīh at-Targhīb wat-Tarhīb (1224)
[98]. ameisahihisha al-Albānī katika as-Sahīh at-Targhīb wat-Tarhīb (1224)
[99].al-Hākim na ameisahihisha al-Albānī katika as-Sahīh at-Targhīb wat-Tarhīb (1303)

Allaahu Akbar! Mtu kusimama kwenye safu kwa saa moja akijiandaa kwa Vita ambayo huenda hata isitokee ni bora mbele ya Allaah kuliko ‘Ibaadah ya Miaka sitini! WaLlaahi ni Ujira Mkubwa sana… hakuna njia kwa wale wenyekubaki nyuma – bila kujali ni kiasi gani hufanya na wanaweza kufanya ‘Ibaadah – ya kupata Ujira huu ijapo moja ya kumi ya darja au Ujira huu!

Abū Hurayrah amesema kwamba (Mtume wa SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) aliulizwa: “ ‘Ewe Mtume wa Allaah! Ni ‘amali gani inayolingana na Jihād katika njia ya Allaah?’ Akajibu (SwallalLAAHU ‘Alayhi wa Sallam): ‘Hamtaiweza!’ Hivyo, Maswahaba wakamkariria swali hilo mara mbili au tatu, ambapo aliwajibu: ‘Hamtaiweza’ Kisha akawaambia: ‘Mfano wa Mujāhid katika njia ya Allaah ni kama aliyefunga Swawm na anaswali Usiku (Tahajjud) kwa kusoma Āyah za Allaah kwa Unyenyekevu, wala hachoki kufunga, na Kuswali mpaka Mujāhid katika njia ya Allaah atakaporudi.”[100]

Na Mu’ādh bin Anas amesimulia kwamba mwanamke alikuja kwa Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) na akamwambia: “ ‘Ewe Mjumbe wa Allaah! Mume wangu ameenda katika Vita (Amesafiri na Jeshi), na alikuwa akiswali kiasi kilekile alichoweza kuswali, na alikuwa akifanya sawa kwa sawa matendo yake (hapunguzi wala haongezi).



[100].al-Bukhārī (2785) na Muslim (1878)

Hivyo, nijulishe mimi ‘amali ambayo (nikiifanya) italingana na yake mpaka atakaporudi.’ Mtume akamwambia: ‘Je, waweza kuswali bila kukaa (upumzike), Kufunga bila kula (kufungua) na kumtaja Allaah bila kuchoka, mpaka atakaporudi?’ Akajibu: ‘Siwezi, Ewe Mjumbe wa Allaah!’ (Mtume) Akasema: ‘Naapa kwa Yule ambaye Nafsi Yangu ipo Mikononi Mwake, hata ungeweza kufanya hivi, isingefikia hata moja ya kumi ya anachokifanya.’” [101]

Nasema: Mwanamke Yuko Madīnah na Mume wake Yuko katika Safu za Mbele nje ya Madīnah!

Hivyo, Hiki ni kionjo tu cha yaliyosimuliwa kuhusu ubora (Fadhila) wa kuwa katika ardhi ya Ribāt na Jihād, na tulikusudia kutoa Mifano na Ukumbusho, na siyo kutoa orodha ndefu, kwani hili lingehitaji Mijaladi mingi. Tunataraji kutoka kwa Allaah Ta’ala – kwamba atusaidie katika kutengeneza mkusanyiko huo, kama msaada katika Jihād na Mujāhidīn, kwani Allaah ni Muweza wa Kutenda Alitakalo![102]



[101]. Ahmad na ameisahihisha al-Albānī katika as-Sahīh at-Targhīb wat-Tarhīb (1303)

[102].Imechukuliwa kutoka katika kitabu *al–Hijrah: Masā’il wa Ahkām*